
МОНГОЛЫН
рок
поп
өөрийн
дуу
хоолойгоор
ПИТЕР
МАРШ
ХҮРД
UNPLUGGED





UNDP Communications Office
НУБХХ-ийн Мэдээлэл
Харилцааны Алба

Press Institute of Mongolia
Монголын Хэвлэлийн
Хүрээлэн

Editorial Advisors:
Ts.Enkhbat, Mustafa Eric,
David South

Зөвлөхүүд:
Ц.Энхбат, Мустафа Эрик,
Дэвид Саут

Author and Researcher:
Peter Marsh,
Indiana University

Зохиогч:
Питер Марш,
Индианагийн Их Сургууль

Copy Editor:
N.Oyuntungalag

Хянан тохиолдуулсан:
Н.Оюунтунгалаг

Production Editor:
B.Bayarmaa

Эхийг хянасан:
Б.Баярмаа

Translator:
M.Munkhtuya

Орчуулсан:
М.Мөнхтуяа

Design by Ts.Dorj

Дизайнер Ц.Дорж

*The author would like to especially thank the following people for their assistance and support: the Mongolian Cultural Institute, IREX, Jargalsaikhan and all rock-pop musicians of Mongolia and their fans, and Zanjan, T.Fromer and Horolsuren.D, Tulgaa /on'n off Productions/ for their advice.*

*Номын зохиогч уг номыг бүтээхэд дэмжлэг туслалцаа үзүүлсэн Монголын Соёл Урлагийн Их Сургууль, IREX, Чингис хаан хамтлагийн Жаргалсайхан болон Монголын рок попын бүх дуучид хамтлагууд, тэдний шүтэн бишрэгчид, ур дүнтэй зөвлөгөө өгсөн Занжан, Т.Фромер Д.Хоролсүрэн, Р.Тулгаа /on'n off продакшнз/ нарт талархал дэвшүүлж байна.*

UN Info Shop
7 Erkhuu St. UNDP Annex Building
Ulaanbaatar, Mongolia
P.O.Box: 49/207
E-mail: saruul@undp.org
Fax: (976-1) 326221
Tel: (976-1) 325911
UN Homepage:
http://www.un-mongolia.mn

НУБ-ын Мэдээллийн төв
Эрхүүгийн гудамж 7 НУБХХ-ийн 2-р байр
Шуудангийн хайрцаг 49/207
Улаанбаатар Монгол улс
И-мэйл saruul@undp.org
Утас: 325911
Факс: 326221
НУБ-ын Интернетийн хаяг:
http://www.un-mongolia.mn

ISBN 99929-5-018-8

# Монголын Рок Поп Өөрийн Дуу Хоолойгоор

Питер Марш

1999 он

МОНГОЛЫН РОК ПОП ӨӨРИЙН ДУУ ХООЛОЙГООР

Та бүхний гартаа барин байгаа энэхүү ном бол зохиогчийн хийсэн нөр их судалгааны үр жимс нь юм. Шинэ зуунд алхан орж буй Монгол орны хөгжлийн тулгамдсан асуудлууд, бодит байдал мөн хэтийн төлөвийг эргэцүүлсэн хөгжлийн асуудлаарх цуврал номын анхны дугаар та бүхний гар дээр очиж байгаа нь энэ билээ.

Энэ болон уламжлан гарах номууд нь зохиогчдын судалгаа, ажиглалтанд суурилсан нухацтай дүгнэлтийг агуулах бөгөөд эдгээр асуудалд бэлэн хариултыг өгөхгүй ч өрнөн буй хэлэлцүүлэгт нэмэр болох зорилготой юм.

Монголын ард түмэн сүүлийн есөн жилд эдийн засаг, улс төр, нийгмийн их өөрчлөлтийг үзэж туулаа. Бидний барин буй энэ ном өмнөх үеэ дүгнэн, ирээдүйгээ тодорхой харахад тань бага боловч нэмэр болно гэдэгт найдаж байна.

НҮБ-ын Хөгжлийн Хөтөлбөрийн Мэдээлэл Харилцааны Алба, Монголын Хэвлэлийн Хүрээлэн хамтран энэхүү номыг бэлтгэн гаргалаа. Номын талаарх таны сэтгэгдэл бидэнд цаашдын номыг гаргахад тустай болохыг энэ дашрамд дурдая.

Сэтгэлд тань хүрэх болтугай!

The book you are holding is the product of intensive research by its author. It is the first in a series of books exploring new developments in Mongolia - the key questions, trends and visions that will shape the coming millennium. This book - and the ones to follow - represent the views of the authors and are intended to contribute to an on-going debate, not to provide easy answers.

The Mongolian people have experienced dramatic economic, political and social changes, most especially in the last nine years. It is hoped these books make a modest contribution to a clearer understanding of what has come before, and what the future holds.

This book has been prepared in cooperation with the Press Institute of Mongolia and funded by UNDP's Communications Office. Any comments on the book are most welcome and will be taken into consideration by the editors of the series in future editions.

We hope you enjoy this book!



# Гарчиг

# ӨМНӨХ ҮГ

Концерт эхлэхээс цагийн өмнө бүх үзэгчид хэдийнэ суудлаа эзэлсэн байх бөгөөд цаг дөхөх мөчид цугларсан олон чихэлдэн танхимд зогсох ч зайгүй болсон байлаа. Энэхүү Улаанбаатарын хамгийн аятайхан гэгддэг шоу төв болох TOP TEN диско клубын тайзны араар том улаан үсгээр ХУРД гэж бичсэн далбааг доош унжуулан өлгөжээ. Танхимд тамхины утаа, бүсгүйчүүдийн сүрчиг, согтууруулах ундааны эхүүн үнэр холилдон үнэртэнэ. Тайзны хажуу ханан дээгүүр концертыг ивээн тэтгэгчид болох сүүлийн үед нэлээд амжилтад хүрээд байгаа Монголын бизнесүүд- "Mobicom", "Чингэс шар айраг", "FM-107.5"-ын сурталчилгаануудыг байрлуулсан харагдана.

Бараг "уламжлал" болчихсон ёсоор 10-аад минут хожимдсоны эцэст хамтлагийн гишүүд яаралгүйхэн тайзан дээр гарч ирэхэд баарaнд сууж байгаа, тавцан дээр зогссон болон тайзны ирмэгээр завилан суучгаасан бүх л үзэгчид тэднийг орилолдон угтаж авлаа. Энэ бол Америкийн телевизийн MTV сувгаар гардаг, хамтлаг, дуучдын амьд хөгжимтэй дуулдаг тоглолтоос санаа аван Хурд хамтлагийн хийсэн Unplugged концертын гуравдах удаагийн тоглолт юм.

Цахилгаан хөгжмийн оронд амьд хөгжимтэй тоглох нь олон хамтлаг, дуучдын хувьд хэцүү байж болох ч Хурд хамтлагийн нийгэмд гүйцэтгэх үүрэг улам өндөржиж байна. Монголын рок попыг сонсогчид, тэднийг хүрээлсэн шоу бизнес улам өргөжин, уран бүтээлчид, хамтлагууд ч улам нарийн боловсронгуй түвшинг үзүүлж байгаагийн зөвхөн нэг жишээ бол "Хурд"-ын "Unplugged" концерт юм.



"Хурд": Бүх хамтлаг "амьд" тоглолт хийж үзэх хэрэгтэй

Уламжлалт соёлд үндэслэсэн өнөөгийн рок поп урлаг улс орны эдийн засгийн болоод соёлын бие даасан нэгэн чухал салбар болсныг олон нийт нэгэнт хүлээн зөвшөөрсөн бөгөөд энэ нь






Рок попын сезон орох нь...

монголд шинэ нийгмийг авчирсан ардчилсан үйл явцын бас нэг ач холбогдол юм.

1989 оны тэсгим хүйтэн өвөл Сүхбаатарын талбайд мянга мянган жагсагчдын өмнө "Хонхны дуу"-гаа дуулж байсан "Хонх" хамтлагийнхны дуу хоолойг хэн мартаж чадах билээ. Тэр цагаас хойш рок поп нь Монголчуудын амьдралд талх адил хэрэгцээтэй зүйл болж хүүхдүүд цэцэрлэгтээ, энэ дуу бүжигт суралцан, Сараа эсвэл Харангийн сүүлд гарсан дуунуудыг нь найз нөхөдтэйгээ цугласан үедээ, мөн үдэшлэг уулзалтан дээр дуулцгаах болсон байна.

Рок поп нь хүмүүсийн амьдралд өдөр тутамд нь хэрэгцээтэй, нийгэмд өөрийн гэсэн байр сууриа олсон эдийн засгийн ач холбогдолтой урлаг юм.

Өөрөөр хэлбэл, рок попын бизнест шууд холбоотой зүйлүүд болох тоглолтын тасалбар, бичлэгийн худалдаа нь жилд мянга мянган төгрөгийн ашиг оруулдаг бөгөөд харин энэ бизнест шууд бус хамаатай архи, пиво, ундааны төрлүүд, залуусын хувцасны худалдаа ч гэсэн дээрхийн адил ашиг орлоготой байдаг учраас иймэрхүү бизнес жил ирэх тусам өсөх хандлагатай байна. Үүнтэй зэрэгцэн рок поп хамтлаг, уран бүтээлчид ч өөр өөрсдийн байр сууринаас үүнд янз бүр хандах болж тэдний зарим нь өөрсдийн дуу хөгжмөөрөө улс төрийн бодол санаагаа хэлэхийг хүсч байхад зарим нь сонсогчдынхоо таашаалд нийцсэн сонирхолтой бүтээл хийхийг, нэг хэсэг нь уран бүтээлээ Монголын уламжлалт урлаг соёлтой уялдуулан, ардын урлагаас өргөн хэрэглэхийг зорьж байхад нөгөө хэсэг нь барууны соёлоос авч байх жишээтэй. Дэлхийн олон сая бишрэн шүтэгчидтэй зэрэгцэн Монгол оронд рок попын төрлүүд, сонсогч, сонирхогчдын тоо өсөн нэмэгдсээр

буй өнөө үед уран бүтээлчдийн үзэл санаа, бодол эргэцүүлэлд анхаарлаа хандуулдаг шүтэн биширэгчдийн тоо монголд мянга мянгаар тоологдох биз ээ.

Рок попын хөгжил, ач холбогдлын талаар юу ч үгүй цагаан хуудастайгаар Монголын нийгмийн 20-р зууны түүх бүрэн төгс байж чадахгүй биз. Зугаа цэнгэлийн хэлбэртэй, балчир гэнэн хүүхдийн зүйл гэж яригдаж байсан үеэ бодвол, энэ хөгжмийн төрөл нь өдгөө улс орны эдийн засгийн өсөлтөнд нөлөөлсөн хүчирхэг хэрэгсэл болон гарч иржээ. Тэгвэл рок поп хөгжмийн түүхэн дэх өөрчлөлт, энэ урлагийн өвөрмөц онцлог, болоод эдийн засгийн ач холбогдлыг үзүүлэхэд энэхүү товхимолын гол зорилго нь оршивой.






# НЭГДҮГЭЭР БҮЛЭГ:

# «Хөнгөн хийсвэрчүүдийн» ялалт монголд рок попыг авчирсан нь

Социалист үеийн гүн дэх, 30-аад жилийн өмнөх Монголын эстрадын балчир үеийг төсөөлөх нь өнөөгийн рок поп концертыг үзэн суугаа ихэнх залуусын хувьд бэрх биз ээ. Гэвч тухайн үеийн хөгжимчид, дуучид энэ тухай сайн мэдэх бөгөөд тэд энэ үеийнхээ тухай бага зэрэг харамсал бас бахархал шингээн ярьцгаах аж.

Барууны хөгжмийн стилийг сонирхсон хүмүүсийн хүсэл зоригийг нухчин дарж байсан тухайн үед, рок поп нь "капиталист" нийгмийн зүйл хэмээн гадуурхагдаж, тодорхой хараа хяналтанд байдаг байсан талаар нэгэн нэрт дуучин дурсахдаа

**"Хэрэв чи өнөөдөр эстрад, хөнгөн хөгжмөөр хөөцөлдөж байгаа бол маргааш чи эх орноо худалдана"**

гэж тухайн үеийн засгийн удирдлагад байсан нэг хүн хэлж байсныг чихээр сонссоноо ярьсан юм. Гэхдээ тухайн үед эстрад хөнгөн хөгжмийг хатуу хянан хөгжил дэвшлийг нь хязгаарлахыг оролддог байсан нь нөгөө талаас энэ салбарын уран бүтээлчдэд бүтээл туурвилаа хийх улам их сонирхол, сэдэлийг төрүүлдэг байсан юм.

Энэ үеийн тухай бүтэн түүхийг өгүүлж чадах хүн бол рок поп хөгжмийн "хууччуул"-ын нэгэнд зүй ёсоор тооцогдох дуучин Жаргалсайхан юм. Саяхан урлагийн өндөр дээд шагнал болох Монгол улсын Гавьяат жүжигчин цолыг хүртсэн түүний уран бүтээл рок попын хөгжлийн бүх л цаг үеийг хамарч ирсэн бөгөөд тэр энэ урлагийн хөгжил дэвшилд чухал үүрэг гүйцэтгэсэн хүн юм. 40 насыг шүргэж яваа дуучин маань концерт, тоглолтоо үргэлжлүүлэхийн зэрэгцээ саяхан байгуулагдсан Монголын Дуулаачдын Холбооны Тэргүүний үүргэт ажлыг гүйцэтгэн хажуугаар нь Монголын рок *попын түүхийн тухай 3 дахь номоо бичиж дуусгахаар зав багатайхан байна.* Өөрийн амьдралын талаар тэр саяхан нэг сонинд ярилцлага өгөхдөө "одоогоор надад үхэх ч зав алга" гэжээ.

Ямар ч болов Д.Жаргалсайхан гэдэг энэ хүн сэтгэл хөдөлгөсөн гадаад төрх байдалтай нэгэн. Ковбой гутал, тоноглосон савхин өмд хүрэм өмсөж, барууны ихэнх одуудаас ихээхэн ялгаатай нь үргэлж инээсэн дулаахан төрх байдлыг нүүрэндээ тодруулсан энэ хүн бол түүний найз нарын нэрлэдэгчилэн Монголын алдарт рок дуучин Жагаа.

Гар утсанд нь ирэх тоо тоймшгүй дуудлаганд хариулт өгөх завсраа тэр надад рок попын "Алтан үе" гэж нэрлэгдэх 1970, 80-аад оны эстрадын дуучин байсан тухайгаа ярьж өглөө.

"Тэр үед Монгол улс ганц намын (МАХН) системтэй, бүх юм намын хяналтан дор явагддаг байсан учраас гадны нөлөө маш бага орж ирдэг байлаа. Тэр үеийн эстрад хөгжмийг улсын мэдлийн мэдээллийн хэрэгсэл болсон радио, телевизээр тэгтлээ нэвтрүүлдэггүй зөвхөн ЗХУ, Европ яваад ирсэн цөөн тооны хүмүүсээр л дамжуулж бичлэг, хуурцаг олж авдаг байлаа.

## Хүмүүс энэ хөгжмийн талаар маш бага мэдлэгтэй байдаг байсан

Гэвч энэ хөгжмийг олж сонссон нь дурлан бишрэх болж мөн өөрсдөө зохиох хүсэл төрдөг байжээ. Харанга хамтлагийн гоцлол гитарчин Ц.Чулуунбат тэдгээр хүмүүсийн нэг юм. Гартаа банзан гитар барьсан (хамтлаг удахгүй тоглох "unplugged" концертныхоо бэлтгэлийг хийж байв) Чука энэ гадаад аялгууг анх яаж сонсож, ямар сэтгэгдэл төрж байсан тухайгаа ингэж ярьж байна.

"1960 оны сүүлчээр манайд анх жаз хөгжим орж ирж байсан юм. Би





УГЖ Жаргалсайхан: Одоогоор надад үхэх ч зав алга.

тэр үед хүүхэд байлаа, энэ хөгжмийг сонсох их дуртай байлаа. Зөвхөн би ч биш, тэр үеийн бүх л хүүхдүүд дуртай байсан... Манай найзууд бид нар дандаа гитар тоглоно, тэр үед чинь бараг бүх хүүхэд гитар тоглодог байлаа шүү дээ... 60-аад оны сүүл 70-аад оны эхнээс л бид анх Битлзийг сонсож эхэлсэн юм. Тэдний дуу бичлэгийг олж сонсоно гэдэг их хэцүү, бид гадаадаас ирсэн хүмүүсээс гуйж аваад л сонсдог байлаа. Энэ хөгжмийн талаар заадаг сургууль гэж огт байгаагүй. Гэхдээ бид Битлзийн дуунуудыг сонсож байгаад эхлээд аккордыг нь сурч аваад дараа нь яг л Битлзыг дуурайн дуулахыг оролддог байлаа. Эхлээд сонсголоороо тогтооно л доо. Тэр үед англи хэл мэддэг хүн байдаггүй байсан болохоор үгийг нь сурна гэдэг л хамгийн хэцүү. Тэгэхлээр англи үгнүүдийг сонссоноороо бичиж аваад л дуулж гарна шүү дээ".

Хөгжмийн энэ хэв маяг Монголд шинэхэн, уран бүтээлчид нь дадаж туршлагажаагүй байсан тэр үед дуучид хамтлагууд эхлээд ардын дууны хөг, аялгууг орчин үеийн хэлбэрт оруулан шинэчилж үзжээ. Энэ тухай Жаргалсайхан ярихдаа "Дээр үеийн эстрадын дуучдад ардын хөгжмөөс үлгэр авах нь арай хялбархан байсан болов уу. Багаас сонсож өссөн дуу хөгжим нь болохоор илүү дөхөмтэй байсан байх" гэлээ.

Одоогийнхоор бол ардын рок буюу фолк-рок ч гэж нэрлэгдэж болох тэр үеийн эстрад намын удирдлагын анхаарлыг ихэд татан тэд энэ хөгжмөөр

дамжуулан "үзэл суртлын ажлын үр нөлөөг дээшлүүлж болох" талтайг мэдэрчээ. Нам засаг хамтлаг, дуучдыг байр сав, хөгжмийн техник тоног төхөөрөмж бас орон нутагт аялан тоглох боломжоор хангаж хариуд нь тэдэнд социалист үзэл суртлыг эстрадын тайзнаа магтан дуулахыг даалгажээ. Барууны эстрад бол "капиталист урлаг" учраас шууд дуурийах нь хориотой байлаа. Харин үүний оронд хамтлагууд ардын дуу, сонгодог хөгжим, яруу найргийг хослуулсан өвөрмөц жинхэнэ Монгол маягийн орчин үеийн хөгжмийг үүсгэх ёстой байжээ.

Хамтлагууд Монголын зохиолчдын хорооны гишүүдийн туурвисан уянгалаг яруу найргаас дууны үгийг сонгох ёстой байв. "Хамтлагууд, уран бүтээлчдэд өөрсдийн зохиосон бүтээлийг тоглохыг ихэвчлэн хориглодог байсан" гэж эстрадын анхны хамтлагуудын нэг Соёл-Эрдэнэ хамтлагийн гишүүн Жаргалсайхан дурсаж байна. "Бид нарын дуунууд Зөвлөлт-Монголын найрамдлын тухай, байгаль орчноо эсвэл аав, ээжээ магтан дуулсан байх ёстой байдаг байлаа. Эрэгтэй эмэгтэй хүмүүсийн хоорондын хайр сэтгэлийн тухай олон нийтийн өмнө дуулах нь зохимжгүй учраас бараг хориглодог байсан" гэж тэр нэмж хэллээ.

"Хамтлагуудыг намын ажилтнууд байнга хянаж байдаг байлаа. Бүх зүйлийг намаас төлөвлөчихдөг, бид төлөвлөснийг л биелүүлэх үүрэгтэй байсан. Жишээ нь гадаадад тоглохоор явлаа гэхэд бид тоглолтоос гадуур дисконд ч орж болохгүй, зочид буудалд оройтож ирэх ч хориотой. Бид хүссэн газраа чөлөөтэй явж болдоггүй байсан. Дуучид бид болон биднийг хянахаар явж байгаа намын ажилтнуудын хооронд зөрчилдөөн гарах нь бишгүй тохиолддог байв. Хэрэв гадаадынхантай ам нээх юм бол тагнуул хэмээн сэрдэгдэнэ. Тэр үеийн Монголын байдал одоогийн Умард Солонгос шиг байж дээ" гэж Жаргалсайхан ярьсан юм.

Гэлээ ч гэсэн тэрхүү хяналтыг үл хайхран 70, 80-аад оны залуучууд өөрсдийн хөгжмийн авьяас, ур чадвар, хэв маяг, хоолойгоо туршин сорьж эхэлцгээсэн юм. Битлзийнхэнд байсан цахилгаан гитар шиг гитар хийх гэж оролдож байсныгаа Чука эргэн санаж, "Телефон утасны мембрамыг гитарныхаа дотор суулгаад радионы утастай холбон дуугаргахад "брн... брн... " гэсэн дуу гарна. Дараа нь бид нар их биеийг нь хөрөөдөн, бүр боловсронгуй болгоод Битлзийнхний гитар шиг болгосон" гэж ярив.

1970-аад оны сүүлээр дуучин Д.Жаргалсайхан "Төрсөн өдрийн дуу"-гаа зохиоход тэр үеийн соёлын яамны хүмүүс "энэ чинь гудамжны дуунаас нэг их ялгагдах юм алга" хэмээн шүүмжлэн буруушааж байжээ. Мөн зарим хөгжимчид үсээ урт ургуулан "хиппи" стилиэр хувцаслаж эхлэхэд тухайн үеийн зарим удирдах хүмүүс бүр "үзэн яддаг байсан" хэмээн түүний ярьсан нь ер нь тэр үеийн засаг төр гитар тоглодог л бол хэнийг ч гэсэн хөнгөн хийсвэр толгойтнууд, тогтворгүй сэхээтнүүд гэж үздэг байсныг гэрчлэх мэт.





# Рокын хувьсгал

1980-аад онд Монгол оронд социализмыг бүтээн байгуулах үйл явц идэвхтэй өрнөж байсан тэр үед л эстрад урлагийнхан өмнөхөөс арай илүү эрх чөлөөтэй болж чадсан юм.

"1970-аад оны эстрад хамтлагууд энэ үед улам чансаатай болж, тэдний авьяас чадвар нь дээшлэн, мэргэжлийн хөгжмийн зохиолчдийн түвшинд зохиогдсон дууны хөг ая төрөн гарч эхэллээ. Намын хяналт, хориг суларч байсан энэ үед хууччуул нь хойч үеийнхэндээ илүү их эрх чөлөөтэй орчинг олгуулахыг эрмэлзэж, ер нь монголын гэсэн орчин үеийн хөгжмийн чиг хандлагыг бий болгохыг хүсэж байлаа" гэж Чингис хаан хамтлагийн Жаргалсайхан ярьсан юм.

1980-аад оны дунд болон сүүл үеэс дуучид хамтлагууд нам засгаас олгосон эрх чөлөөний хязгаар дотроо өөрсдийн авьяас билгийг сорин туршдаг боллоо. 1988 онд Соёл-Эрдэнэ хамтлагийн гоцлол дуучин байхдаа зохион дуулсан "Чингис хаан" дуу нь Жаргалсайханыг Монгол даяар нэрд гаргасан юм. Монгол эх орон, төр улсаа гэсэн сэтгэлтэй, 13-р зууны аугаа их хааныг магтан дуулсан, цахилгаан гитар, даруулт хөгжим, бөмбөрийн хажуугаар

ардын хөгжмийг ашиглан хийсэн энэ дуу нь түүхэн дэх үл ойлгогдох үзэл бодлоор бол тухайн үед түүнийг шоронд ороход ч хүргэж болох дуу байлаа. "Энэ дууг дуулахдаа би хүний хувьд зориг гаргах хэрэгтэй байсан. Миний олон найз нар, хөгжмийн зохиолчид намайг энэ дуугаа зохион дуулахад зоригжуулж байсан" гэж тэрээр ярив.

Тэр монгол хүний, монголчуудын гэсэн үзэл бодлоо илэрхийлэх эрх чөлөөг эрэлхийлж байсан шинэ үеийнхний дуу хоолой нь болж өгчээ. Энэ үеийнхэн өмнөх үеийнхнүүдээсээ илүүтэйгээр хэт үндэсний гэгдэх үзэлтнүүдийн ширүүн шүүмжлэл дор өсөж байсан юм. 1980-аад оны сүүлээс барууны янз бүрийн хөгжмийн урсгалууд монголд сонсогдох болж залуус ч өөр өөр хэв маягийн хамтлагуудыг байгуулж эхэллээ. 1989 онд монголын хамгийн анхны хард рок хамтлаг – "Харанга" хамтлаг байгуулагдлаа. Харангын Чукагийн ярьснаар, тэдний хамтлагийнхан өмнө нь нам засгийн таалалд нийцэх гоё үгтэй дуунуудыг дуулдаг байсан бол Харангын анхны "Амьдрал" концертонд нь орсон дуунуудад нам засагтаа их л шүүмжлэлтэй хандсан байлаа. Бид ажил хийдэггүй, цалин авдаг, биесээ магтаж, одоогоор энгэрээ дүүргэсэн тэр үеийн удирдагчдын тухай дуулсан. Бидний "Гачигдал" гэдэг нэг дуунд хүүхдийн хувцаснаас эхлээд сүү мах олддоггүй гачигдалтай амьдралын тухай өгүүлдэг. Улаанбаатар хотын Намын хорооны Үзэл суртлын хэлтэс бидний концертонд садаа болохыг оролдсон ч тэр нь бүтээгүй.

Олон нийт, улс төрийн хөдөлгөөн өрнүүлж, эсэргүүцэн жагссаны эцэст социалист засаглал уналтанд орж, ардчилал, зах зээлийн эдийн засгийг улс орон даяар эмхлэн байгуулахад тэр үеийн олон уран бүтээлчид хичээл зүтгэл, өөрсдийн хувь нэмрээ оруулцгаасан юм.

> **"Монголын ардчилалд бид хувь нэмрээ оруулсан гэдэгт итгэдэг"**

хэмээн Чука Хонх, Харанга, Соёл-Эрдэнэ зэрэг дуу хоолойгоороо социалист хүчийг түрэн унагасан хамтлагуудыг төлөөлөн хэлсэн юм.





*Шилдэг гитарчин, дээр нь сайн дуучин бас нэртэй ая зохиогч байх тухайд Энхманлайгаас илүү сайн мэдэх хүн одоогоор алга*

# Рок поп өөрийн дуу хоолойг олсон нь

1990 оны ардчилсан хөдөлгөөний дараагаар эстрад буюу рок поп урлаг нь нам засгийн хязгаарлалт, хяналт, шүүмжлэлээс бүрэн ангижирч, уран бүтээлчид өөрсдийн хүссэн хөгжмийн урсгал, стилиэр чөлөөтэй туурвих боллоо. Гэвч тэдний олонхийн хүсэл нь барууны рок поп хөгжмийн стилийг Монголд авчран, мөн өөрсдийн хөг аялгууг үзэгчдийнхээ хүсэн хүлээж байсан түвшинд хүртэл шинэчилж өөрчлөх явдал байлаа.

Хурд хамтлагийн ахлагч, бөмбөрчин Д.Ганбаяр ярихдаа "Ард түмэндээ дуу хөгжмөө хүргэх нь бидний гол зорилго. 1989 онд хамтлагаа анх байгуулж байхдаа барууны жинхэнэ рок хэв маягийг анх удаа хүмүүст хүргэхийг зорьж байсан" гэв. "Монголчууд тэр дундаа монголын залуучууд өөрсдийн рок попыг барууны хөгжмийн хуулбар байлгахыг хүсээгүй. Харин тэд өөрийн гэсэн өвөрмөц онцлогтой, барууны хөгжмөөс өөр хэв маягтай, үндэснийхээ онцлогийг харуулсан хөгжимд дуртай. Ийм хөгжмийг сонсох мөрөөдлийг нь зөвхөн бид л биелүүлэх болно. Бид нар хүмүүст зориулж уран бүтээлээ туурвидаг. Барууны хөгжмийг Монгол ая, Монгол хэлээр дамжуулан хүмүүст хүргэх нь бидний үүрэг. Монголын рок поп өөрийн гэсэн өвөрмөц онцлогтой

гэдгийг харуулахыг бид хүсэж байна" хэмээн урт үсээ цээж рүүгээ унжуулж, савхин хүрэм өмссөн Хурд хамтлагийн ахлагч Ганбаяр ярьж байна.

1980-аад оны сүүл үеийн дуунуудад гүн тусгалаа олсон нийгмийн асуудлыг хөндсөн зовинол, санаашрал нь 1990 онд хайр сэтгэл, хүмүүсийн хоорондох харьцаа, нөхөрлөлийн сэдэв болон хувирсан юм.

"Бид нар ардчиллын өмнөх үеийн нийгмийн байдал, амьдралын зөрчил, эсрэг тэсрэг байдлын тухай дуулцгааж байв. Харин 1991 онд тавьсан "Дэлхий ертөнц" нэртэй 2-р концертдоо бид хайр сэтгэл, дэлхийн хүмүүсийн амьдралын тухай дуулцгаасан. Гэвч бид энд дуулахдаа "би чамд хайртай, би чамд хайргүй" гэж дуулаагүй. Харин бид аль болохоор хайр дурлалын ээдрээтэй талыг дуулахыг бодсон л доо. Жишээ нь гэр бүлтэй хүмүүс өөр хүнд хайр сэтгэлтэй болох ч юм уу. Ер нь тэр тал дээр их дуулж эхэлсэн " гэсэн нь рок хөгжим нь Харангынхны хувьд амьдралын зарчим, цээжин дэх үзэл бодлоо илэрхийлэх хэрэгсэл болсон гэдгийг илтгэх мэт.

Цааш нь Чука "Манай хамтлагийн 3 дахь концерт бол "Миний Рок" нэртэй. Энд бид рок поп хөгжмийн түүхэнд өөрчлөлт хийн... шоу бизнест ямар тайз, хөгжим шаардлагатай вэ, тэр бүгдийг, нүсэр том тайз, хүчирхэг хөгжим, ер нь л хэрэгтэй болгоныг гүйцэлдүүлэхийг хичээсэн" гээд "Бид энэ концертоороо Рок – Энэ бол миний амьдрал, миний авьяас, миний аз жаргал гэдгийг харуулахыг, бас хэрвээ та нар бидэнтэй нэгдэж, бидний дууг сонсвол, хичнээн мөнгөгүй ч гэсэн та нар зовлонгоо мартана, аз жаргалыг мэдэрнэ гэдгийг хэлэхийг хүссэн юм. Дараа нь бид "Эрин зууны хөг" нэртэй 4 дэх концертоо тавьсан. Үүнд бид, мэдээж хайр сэтгэлийн тухай дуулсан. Гэхдээ нийгэм тал руугаа нилээд дуулсан л даа. Тэгээд ч бидний энэ концертын утга учир нь, өнөөдөр манайд ардчилал яаж хөгжиж байна, хамгийн гол нь бид нар эв найртай байх хэрэгтэй. Хоорондоо маш эвсэг, нэг нэгнийгээ найз нөхдийн ёсоор хайрлах ёстой. Бидний дээрээс "Та нар юу хийж байна вэ" гээд Монголын их хаадууд харж байгаа. Хэрвээ бид энэ 20-р зуундаа эвтэй найртай, халуун дотно харилцаатай, хүн хүндээ элэгсэг байж чадвал бид яг тийм хөг аялгуутайгаар 21-р зуунд алхан орно гэсэн санаануудыг хэлэхэд л байсан юм" гэж концертуудынхаа үзэл санаа, утгыг тайлбарлав.



Хурдын Цогоо: Амьдрал дээр үг цөөтэй ч тэр уянгын баллад дуунуудаараа ихийг ярьж чаддаг

"Рокын шоу бизнес" тал дээр Харанга, Хурд хамтлагууд өөрсдийн "байр сууриа" нэгэнт олж авсан нь хамтлагуудын шинэ эрх чөлөөг нийгэм нь хүлээн зөвшөөрч, тэд ч рок поп урлагийн төрлийг гаргууд сайн эзэмшицгээж эхэлсэнтэй холбоотой юм. Харин "поп" тал дээр Сараа, Хар сарнай, Ариунаа шиг дуучид хамтлагууд шинэ бизнес дэх өөрсдийн байр сууриа эрэлхийлж түүнийгээ бэхжүүлж байна.

Сүүлийн хэдэн жилд залуу дуучид, хамтлагуудын шинэ шинэ үе хүмүүсийн анхаарлын төвд ээлж дараалан гарч ирсээр байна. Эдгээр залуус хуучин рок хамтлагуудынх шиг урт үс, савхин хүрэмнээс нхээхэн зайлсхийдэг, еренхийдөө дэгжин маягийн үс засалт, костюм, зангианы талд байдаг юм. Дөнгөж 20 гарч яваа эдгээр залуус дуу бүжиг, тайзны хувцаслалт, гадаад төрх байдлаараа Монголын үзэгчдийн сонирхлыг татан тэр чинээгээрээ тэднийг байлдан дагуулдаг. Нийтийн дунд дэлгэрсэн шинэ хамтлагуудаас Камертон, Сүнс, Спайк, Номин талстыг нэрлэж болох ба тэдний хөгжим нь барууны техно, хип хоп стильтэй, Backstreet boys, Celine Dion, 2 Pac Shakur-тай төстэй, ар талдаа фонограм тавин өөрсдөө тайзан дээр дуулж бүжиглэцгээдэг стильтэй.



Поп хатагтай Сараа. Дуучин ур, авьяасаасаа гадна урлагийн менежментийн тал дээр бусдаас илүүрхэн зогсуулсан гэж хүмүүс үздэг.

Эдгээр залуу хамтлагуудын зэрэгцээгээр 70, 80, 90-ээд оны эхээр нэрд гарч байсан хуучин хамтлаг, дуучид тайзан дээрээ "буцаж ирэн" дахин тоглох боллоо. Тэдний дунд 60, 70-аад оны нэрт дуучин Төмөрбаатар, 90-ээд оны Болор хамтлаг, 80-аад оны сүүл, 90-ээд оны эхэн үеийн Хөх тэнгэр зэрэг хамтлаг, дуучид зүй ёсоор орно. Рокын нэгэн 10 жилд залуу явсан эдгээр уран бүтээлчдийн тоглолт хүмүүсийн хүсэн хүлээсэн зүйлсийн нэг байсан нь мэдээж. Түүнчлэн шинээр гарч ирэгсдээс зарим нь тухайлбал Нисванис, Тэнэгүүд зэрэг хамтлаг бусад хамтлагуудын адил алдар нэр, амжилтанд хүрэхээс илүү өөрсдийн үзэл бодлоо илэрхийлсэн бүтээл туурвихыг илүүд үзэх нь тэднийг "цөөнхийн" хамтлагууд болгодог шиг.

Одоогийн хөгжмийн урлагт урьд урьдынхаас илүү олон янзын хөгжмийн



Камертон.
Тэднийг бяцхан од гэж нэрлээд байх болсон ч тэд дөрвөл хоолойн хамтлагийн хувьд өндөр үнэлэгдсэн. Тэднийг хол явна гэдэгт олон хүн итгэдэг ч тэд харин өөрсдөө хэр итгэлтэй байгаа бол.

стилүүд дэлгэрч байгаа талаар Д.Жаргалсайхан нэгэн сонинд өгсөн ярилцлагандаа, зах зээлийн эдийн засгийн шинэ бодит байдалтай жишин, "Чи дэлгүүрт ороход 10 төрлийн хиам байна. Давстай, давсгүй, халуун ногоотой гээд л. Тэр бүхнээс харж байгаад халуун ногоотойд нь дуртай бол чи тэрийгээ л авна. Тэгэхлээр дуу бичлэг байлаа гэхэд дуртай урсгалаа л сонгох болно. Хамгийн гол нь бусад хамтлаг, дуучдын стилийг үгүйсгэж болохгүй. Тэд бүгдээрээ л адилхан ямар нэг зүйл хийх хүсэл эрмэлзэлтэй. Бүгдээрээ л юм хийе гэсэн санаатай явж байна. Түүнээс стиль стилиэрээ хуваагдан, хоорондоо хэрүүл уруул хийх нь ёстой ажилгүй хүмүүсийн сонирхдог зүйл байх аа" гэсэн юм.

Гэвч хамтлаг, үзэгчдийн дунд Монголын рок попын стилийн талаар бага зэрэг зөрчил`гомдол байдаг шиг санагдсан. Ихэнх хамтлагийн гишүүд, дуучид нэг нэгийгээ сайн танихаас гадна янз бүрийн төслүүд дээр үргэлж хамт ажиллацгаадаг, мөн бүгдээрээ нэгдэн том шоу зохион байгуулах нь ч олонтаа.

Тааварлаж хэлэхийн аргагүй үсний стиль, хип хоп техно бүжгийн хөдөлгөөнтэй хоёрол дуучдаас бүрддэг Хар сарнай хамтлаг онцгой анхаарал татдаг. Тэднийг үзэгчдийн зарим нь хөгжмийн стильд нь биш харин хамтлагийнхны юу нь шинэ сонирхолтой болж вэ гэдэгт илүү анхаарлаа чиглүүлдэг юм шиг. "Хар сарнай бол миний хамгийн дуртай хамтлаг. Тэд нар юм юмаараа бусдаас өөр болохоор надад таалагддаг. Тэдний хувцас, тайзан дээрх ааш авир, байдал нь шал өөр. Дуу бүжиг, хувцасны стиль нь бүгд л зохицсон" гэж МУИС-ийн оюутан 19 настай Г.Буянбаатар ярьж байсан. Насаар арай ахмад хүмүүс ч түүнтэй бодол нэг байгаагаа хуваалцаж байлаа. "Бид Хар сарнайг үзэх дуртай. Ялангуяа стиль, бүжгэнд нь, бас үсний стиль нь бүр ч их таалагддаг" хэмээн өөрийгөө 30 настай Ш.Сүхбаатар гэж танилцуулсан залууг хэлэхэд түүний найз Цоож яриаанд оролцон "Америкт ч гэсэн New Kids On The Black шиг реп хамтлагууд байдаг шүү дээ. Тэд нар их сайн бүжиглэцгээдэг. Би бүжгэнд их дуртай. Бид нарын 30 нас үүнд хөгшдөхгүй" гэж ярьснаас үзэхэд ер нь хөгжмийн сонирхолд хөгшин залуу гэсэн насны ялгаа байдаггүй бололтой. Тэрээр, "Би Битлз болон бусад гадаад хамтлагийн дуунуудаас эхэлж хөгжим сонсож эхэлсэн л дээ.

**Харин одоо Монголд сайхан болжээ. Заавал аль нэгийг нь шүтэх албагүй.**

Их олон урсгал дэлгэрч байна. Тэгээд ч өөрсдийгөө хөгшин гэж боддоггүй Бид нар залуу байна. Бид бусадтай адил шүгэлдэн, орилон бахирч, дуртай хамтлагаа дэмжихээр энд ирсэн" хэмээн хоёр найз ярьсан юм.

Хоорондоо насны зөрөөтэй ч тэд тоглолтон дээр нийлэн, хөгжмийн энэ төрлийн амтыг хуваалцаж байх нь магадгүй Монгол дахь рок поп ертөнцийн нэг онцлог болов уу. "Яагаад ахмад үеийнхэн нь шинэ залуу хамтлагуудад дуртай байдаг юм бэ гэвэл, тэднийг 19, 20-той залуу байхад иймэрхүү хамтлаг байгаагүйтэй л холбоотой байх. Бид нар ч гэсэн залуучууд шиг шинэлэг зүйлд дуртай байдаг. Энэ хөгжим чинь Монголд шинэ зүйл" гэж 32 настай Ж.Норовврагчаа хэмээх зураач мэргэжилтэй залуу ярьлаа.

Өнөөдөр Монголд аль 10-аад жилийн өмнө хүлээн зөвшөөрсөн тэр эрх чөлөө, хөгжмийн санаа бодлын нэгдмэл үнэлэлт одоо хүртэл хүчтэй хэвээр байгаа санагдаж, тэгээд ч Монгол залуус, тэдний хүсдэг бараг бүхий л стиль, түүгээрээ үзэл бодлоо илэрхийлэх чадвар нь үүнийг батлах мэт. Залуусын өдөр



Хар сарнай ээлжит сюрпризээ үзүүлж байгаа нь



Батчулуун: "Цамцаа тайл"

тутмын амьдралд Монголын орчин үеийн хөгжим өөрийн дүр төрхөө олж, рок поп уран бүтээлчид зам харгуйгаа сонгох эрх чөлөө өөрсдөд нь байгааг мэддэг ч, хэрвээ буруу замаар будаа тээх юм бол одоо ч байсаар байгаа "хуучныг баримтлагчид " лав тэдэнд туслан гар сунгахгүй гэдгийг ч ухамсарлах болжээ. Монголчууд зах зээлийн эдийн засагт шилжин орохдоо бүхий л үүд хаалгаа дэлгээстэй байлгаж, нийгэмд нэгэн зэрэг болж буй олон үйл явдал, шинэ санаа бодол, элдэв нөлөөнүүдээс айн гайхаж, ичин зугатаагаагүй бөгөөд харин ч тэр бүгдийг хүлээн авчихаад илүү ихийг хүссэн байна.

Дараа дараагийн "Unplugged" концертууд улам шинэлэг, улам боловсронгуй, дэвшилтэт зүйлүүдээр дүүрэн байна гэдэгт би итгэл дүүрэн байгаа бөгөөд миний хувьд шоу бизнес, рок поп урлаг хоёр хөл нийлсэн хосын бүжгийн хэмнэл мэт ээ. Хоёр дахь бүлэгтээ бид рок попын хөгжил дэх бизнесийн үүрэг роль, маргаантай асуудлууд болон ирэх жилүүдийн нүүр царайг жишээ болгон үзүүлэхийн зэрэгцээ Монголд Монголын рок поп урлаг ямар онцлог өнгө төрхийг бий болгож байгаа тухай унших боломжийг олгож байна.



## ХОЁРДУГААР БҮЛЭГ:

# Хөгшин модноос ургасан шинэ мөчрүүд рок поп болон ардын урлаг

Найрал хөгжмийн удирдаачаар олон жил ажилласан **Ц.Баатаржав** гуай рок попын талаар өөрийн гэсэн үзэл бодолтой нэгэн. Тэрээр улсын филармони дахь ажлынхаа өрөөнд тамхи асаан суух зуураа "Миний бодлоор мөнхийн урлаг, хоромхон зуурын урлаг гэж байдаг юм шиг. Жаз, сонгодог, ардын урлагийг би мөнхийн гэж үздэг.

**Харин рок поп бол гэнэт гарч ирээд л, магадгүй 5, 10 жилийн дараа мөн л гэнэт алга болох цаг зуурын зүйл гэж боддог.**

Жишээлбэл, хэдэн жилийн өмнө Битлз гарч ирээд хүмүүс их сонирхож, тэд нар ч тэрхэн хугацаандаа эрч хүчээ авч, өндөрлөгт хүрч л байсан. Тэдэнтэй харьцуулахад Моцарт бол үнэхээрийн аугаа. Одоо ч хүртэл тэр хүчтэй хэвээр байна. Моцарт маш дээр үеийнх мөртлөө өдий хүртэл манай ардын бүтээлүүд шиг амьд л байна шүү дээ" гэв.

Монголын уламжлалт урлаг, дэлхийн сонгодогийн аль алинаас нь өөр шинээр бий болж байгаа рок поп хөгжим гэгчийг нас богинотой хөгжим гэх үзэл социализмын үеийн удирдлагуудын дунд түгээмэл байсан. Тэр үеийн нэгэн соёлын ажилтан, эстрад хөгжим тавиад цэцэг ургуулахад тэр нь үхээд

сонгодог тавихаар нөгөөх нь ургаад байна хэмээн ихэд улс төрийн үзэл суртлалдаа дулдуйдан ярихыг чихээр сонссоноо нэгэн хөгжимчин дурсах нь тэр үед монголд сонгодог болон ардын хөгжмийг дэлхийн орчин үеийн хөгжим, Монголын уламжлалт урлагийн сонгодог биелэл нь хэмээн өндөрт өргөдөг байсны жишээ буюу. Чухамдаа энэ хоёр хоёулаа л социалист нам засгийн улс орныхоо хөгжлийг дээшлүүлэх үйлсийнх нь хэрэглүүр байсан боловч аль алиных нь бас нам засгаас хатуу хянан шалгаж байдаг байлаа. Тийм тоглолтод орчин үеийн хамтлагууд оролцох нь их л нэр төрийн хэрэг бөгөөд хөтөлбөрийг нь заавал шалган нотолсон байдаг байжээ. Уламжлалт болон сонгодгоос гадуур уран бүтээл нь сэжигтэй санагдан, соёлын яамны зөвшөөрлийг хүртэж чадсан нэг нь хааяахан л тоглолт хийдэг, эсвэл тас хориглогддог байлаа. Туйлширал, хүйтэн дайны үеийн улс төрийн харгалдаан, өрнө дорны хоорондын зөрчлийн үе давхацсан Монгол дахь социализмын сүүлийн 10 жилд эстрад урлаг үзэл суртлын илэрхий бай болж байсныг Д.Жаргалсайхан болон соёлын ажилтнуудын хараанд байнга өртдөг байсан түүний урт үст найз нар гэрчлэх биз. Рок поп хөгжимчид, уран бүтээлчид бүгдээрээ л шүтэн биширэгчиддээ рок попын ач холбогдлыг ойлгуулахыг зорьж хичээж байсан ба тэр үеийн удирдлагууд тэдний хичээл зүтгэлийг хэзээ нэгэн цагт амжилтанд хүрнэ чинээ ерөөс үзэж байгаагүй билээ.





# Рокын үндэс

Ямар ч гэсэн, хатуу хяналттай социалист нийгмийн үед ч өөрчлөлт шинэчлэлийн үед ч рок поп нь Монгол оронд өргөн дэлгэрсэн хөгжмийн нэгэн нийтлэг төрөл болон хөгжиж чадсан юм. Гэвч рок поп нь хүмүүсийн сонирхлыг тэр дундаа залуу үеийнхний анхаарлыг улам их татах болсон бол ардын болон сонгодог хөгжим нь хуучин үзэгчдээсээ зохих хувийг алдаж эхэлсэн. Эдгээр урлагийг засгаас хүчээр тулгасан байдалтай үзүүлэх явдал нь багасч чөлөөтэй болсноор хөгжмийн урсгалууд өөр өөрсдийнхөө зохих байр суурийг эзэлж эхэлжээ. Үүн дундаа ардын урлаг нь төрийн албан ёсны урлаг гэсэн үүргээсээ аажмаар ухарч харин ард түмний өв уламжлал-оюуны үнэт зүйлс гэсэн утгыг илүү илэрхийлж монгол хүн болгоны мэдэж нандигнаж байх, мөн тодорхой нөхцөлд хүн болгоны дуулж, бүжиглэж чаддаг байх ёстой урлаг хэмээн илүүтэй ойлгогдох болсон юм.

Барууны хөгжмөөс үүдэлтэй ч, Монголын орчин үеийн эстрад урлаг нь ардын урлагаа ад үзэн орхисон нь үгүй. Мөн залуу үеийнхнийг уламжлалт урлагаас холдуулах нөлөөтэй гэж үзэх нь ч үндэслэлтэй биш ээ. Өнөөгийн тоглолтуудаас харахад бараг бүх орчин үеийн уран бүтээлчдийн тоглолтоос монголын эстрад буюу рок поп нь уламжлалт урлагаасаа улбаатай, агуулга нь эс ч, үзүүлж буй хэв маяг нь яах аргагүй ардын хөгжмийнхөө нөлөөнд автсан байгаа нь ажиглагддаг. Өнөөдөр зарим хүн монголын орчин үеийн хөгжим рок поп нь ардын урлаг гэгч буурал модноос соёолсон шинэ мөчир юм гэж үзэж байна. Улсын филармоний удирдаач Н.Бүтэнбаяр рок попыг хуучин хөгжмийн уламжлалын орчин үеийн хэлбэр хэмээн үздэгээ хэлэхдээ "Надад бол манай орчин үеийн хамтлагууд монгол уламжлал, соёл дээрээ суурилсан шиг санагддаг. Тиймээс ч монголчууд өөрсдийн хөгжмөө гээж байна гэхэд хэцүү. Яагаад гэвэл тэд нар ардынхаа хөгжмөөс л шинэ хөгжмийг бий болгож байгаа. Тэд,рок поп гэж нэрлэгддэг шинэ хөгжмийн төрлийг л хөгжүүлж байгаа юм... гээд Монгол дахь рок попыг уламжлалт хөгжмийн шинэ хөгжил дэвшил гэж би хувьдаа үзэж байна. Учир нь рок поп бол хүмүүсийн сонсох дуртай шинэлэг зүйл. Тэгээд ч миний бодлоор бол энд гээгдээд байгаа юм юу ч алга" гэлээ.

Рок поп дуучид, хөгжимчид ардынхаа урлагаас чамгүй авч хэрэглэх болсныг зарим хүмүүс дүгнэхдээ Монголын ардын хөгжмийн уламжлалыг барууны хөгжимтэй хольж байна гэж байхад нөгөө хэсэг нь тэд барууныхтай маш ойрхон шинэ хөгжмийн төрлийг хөгжүүлэхийг хүсч байна гэдэг. Монгол улсын нийгмийн тусгаар тогтнол, хөгжлийн чиг замнал гэх мэт том хэмжээний олон асуудлууд маргаантай хэвээр байгаагийн адил рок поп урлаг яаж хөгжих вэ гэдэг нь ч мөн тийм асуудлуудын нэг нь болж байна.

# Рок поп болон ардын хөгжмийн уламжлал

Монголын рок поп-д ардын хөгжмөөс авч хэрэглэсэн тод жишээнүүдэд "Хурд"-ын морин хуур, эртний магтаалын төрөл хоёуланг нь ашиглаж бүтээсэн "Бахархал" дуу, Д.Жаргалсайханы хуур, хөөмийтэй дуулсан "Чингэс хаан", дан ганц морин хуууртай дуулсан "Харанга"-ын "Чингэс хааны говь" зэргийг дурьдаж болох юм. Түүнээс гадна, морин хуур, хөөмий, уртын дуу аль алины нь оролцоотой уран бүтээлээ туурвидаг, ардын рок – Хар чоно хамтлаг 1980-аад онд нилээд нэрд гарч байлаа. Дуучин Сараагийн ардын дууг хуучин стилиэр нь дуулсан "Гоолингоо", рок поп ритмд оруулж дуулсан дуучин Мишээлтийн "Өнчин цагаан ботго" гэдэг уртын дуу зэрэг нь хамтлаг төдийгүй дуучид ч уран бүтээлдээ ардын урлагаас авч хэрэглэж байгааг харуулж байна.

22 настай дуучин Мишээлт, 1994 онд Казахстаны Алма-Ата хотноо болсон олон улсын дууны уралдаанд тусгай шагнал хүртсэн дуугаа "Энэ дуу бол поп ритмд оруулан, цахилгаан хөгжимтэй дуулсан, хөгжмийн зохиолч Н.Жанцанноров, Г.Энхбаяр нарын найруулсан "Өнчин цагаан ботго" гэдэг уртын дуу юм" гэж тодорхойлов.

Энэ дуунд зарим нэг чимэглэлээс гадна бага зэрэг өөрчлөлт оруулсан бөгөөд урт хар үстэй, үл ялиг ялдам инээмсэглэсэн орчин үеийн поп дуучин энэ бүсгүй рок поп, уртын дуу хосолсон энэ стилиэ "одоохондоо нэргүй" нэгэн шинэ урсгал гэж нэрлээд, "Би залуучуудад хөгжмийг шинэ замаар таниулахыг хүсч байна. Ардын дууг орчин үеийн стилтэй болгож болно. Орчин үеийн дуучид ийм стилиэр дуулж байх юм бол хүмүүс ардын хөгжмийг илүү сайн ойлгох болно" гэж ярилаа.

Ардын дуу хөгжмийг попоор дамжуулан хүмүүст хүргэх гэсэн дуучин Мишээлтийн энэ санаа нь урьдын уран бүтээлчид социализмын үед, барууны рок попыг ардын дуу хөгжим, аялгуугаар дамжуулан хүмүүст хүргэхийг оролдож байсны урвуу санаа байсныхаа хувьд энэ нь Монголын залуучуудын өдөр тутмын амьдралаас ардын урлаг нь аажим аажмаар хөндийрч байгааг харуулах шиг.

"Ардын урлаг нь бүр ард үлдээд байгаа юм биш" гээд Хурдын Ганбаяр, "Харин энэ нь бидний өдөр тутмын амьдралд хэрэглэгдэхээ болиод байгаад л учир нь байгаа юм. Ямар нэгэн ой, баяр ёслолд ардын урлагын номерыг нэг их үзүүлдэггүй... Баяр ёслолоор хүмүүс ихэнхдээ нийтийн дууг дуулцгаадаг. Ардын урлагийг тайзны урлаг юм уу, эсвэл тусгай хэдэн үзэгчдэд зориулж тоглодог гэж би үздэг. Өнөөдөр залуучууд уртын болон богиныг дууг нэг их нийтлэг дуулаад байхгүй, голдуу барууны юм уу, жирийн дуу л





дуулдаг" хэмээн жишээ татан ярьж байхад Д.Жаргалсайхан, "Залуучууд ардын хөгжим сонсох тийм ч сонирхолтой биш... Тэд нар ардын урлаг гэхээр хуучин үеийнхний, рок поп гэхээр өөрсдийн үеийнх нь хөгжим *гэж боддог юм шиг байгаа юм*" гэлээ. Ардын элементээс авч хэрэглэсэн дуунуудыг, заримдаа гадаадын үзэгчид Монголын үзэгчдээс илүү сонирхдог бололтой. "Хурд"-ын Ганбаяр хамтлагаа 2 төрлийн дуунуудтай гэж дурьдаад, "Бид нар монгол үзэгчдэд тоглохдоо барууны стильтэй дуугаа, харин гадаадынханд зориулж ардын онцлогтой дуугаа дуулдаг" хэмээсэн юм.

Саяхны "Unplugged" концертдоо "Бахархал" дуугаа дуулахын өмнө Хурд хамтлагийн гоцлол гитарчин Отгонбаяр "Энэ дуугаа энд хүрэлцэн ирсэн бүх гадаадын үзэгчдэд зориулж байна" хэмээн хэлсэн нь дээрхийг батлах биз.

# Рок поп болон үндэсний ардын хөгжмийн онцлог

"Монгол" хэв маягийг сайтар шингээсэн барууны стильтэй хөгжмийг шүтэн биширэгчид нь хүсэн хүлээдэг гэдэгт ихэнх дуучид, хамтлагууд итгэдэг бөгөөд зарим хамтлаг, дуучид ардын урлагаас шууд авч хэрэглэдэг байхад олонхи нь шууд бусаар авч хэрэглэдэг. Харанга, Хурд хамтлагууд Монгол ардын хөгжмийн үндсэн хөг гэж нэрлэгддэг гол 5 нотноос бүрддэг пентатоник хөгийг ашиглан жинхэнэ "Монгол" аялгуутай уран бүтээлээ хийдэг. Энэ хөг бол барууны рок поп хөгжимд хэрэглэгддэг 7 нотноос бүрдсэн европ хөгөөс өөр бөгөөд пентатоник хөгийг ашиглах нь тэдний хөгжмийг "монгол аялгуу", "үндэсний ардын дууны онцлог"-той болгоход тусалдаг байна. "Барууны рок попыг тэр чигээр нь тоглох нь бидэнд тийм ч сонирхолтой биш. Бид барууны стилиэс өөр, өөрийн гэсэн өвөрмөц онцлогтой, тийм монгол рок попыг бий болгохыг хүсч байна" гэснээ Ганбаяр хамтлагийнхаа дуулсан "Зураг шиг бүсгүй" дууг сонсгож, гитар дээрээ уг аяыг тоглоод, "энэ дуунаас та жинхэнэ цэвэр монгол аялгуug сонсож болно. Үүнийг бид европ хөгөөр пентатоник хөгөөр зохиосон юм" гэлээ.

Гэвч дууг Монгол аялгуу хөгтэй болгох өөр замууд ч бас байдаг байна. Никитоны "Аяны шувууд", Сараагийн "Аргагүй амраг" зэрэг дуунууд шиг, олон хамтлаг, дуучид нийтийн болон зохиолын дуунд өөрчлөлт хийн дуулах болж эцэг эх, нутаг ус, байгаль дэлхий зэрэг ардын дууны нийтлэг сэдвээр дуу бичих нь хамтлаг, дуучдын дунд ч түгээмэл байдаг байна. Залуучууд хамт олноороо, найз нөхөдтэйгөө цугласан үедээ ч юм уу, урт аялалын замд зохиолын болон ардын дуу дуулцгаах нь тэдний амьдралын бас нэг хэвийн хэсэг юм. Ингэхдээ тэд бас хажуугаар нь ардын болон зохиолын дуунаас эрс өөр орчин үеийн дуунуудыг дуулах нь хачирхмаар ч юм шиг.

Д.Нацагдоржийн эх нутгаа магтан бичсэн "Миний нутаг" шүлэгт Хар Сарнайгийнхан ая зохион дуулсан явдал нь зарим дуучид авьяаслаг яруу найрагчдын уянгын шүлгийг дуу бүтээхдээ чадварлаг ашигладгийн жишээ юм. Орчин үеийн Монголын рок поп дууны бас өөр нэг онцлог нь яруу найргийн стилиэр бичигдсэн Ариунаагийн "Мартахгүй" дууны шүлэг шиг мөр бүр эхэлсэн үсгээ давтаж шүлгийн толгой холбох аргаар бүтээгдсэн дууны шүлэгүүд цөөнгүй байдагт оршино.



# Рок поп болон барууны урсгалууд

Шинэ залуу поп хамтлагуудын олонхи нь монголын залуус ардын урлагийг огт сонирхдоггүй бөгөөд барууны урлагт шинээр гарч ирч байгаа хандлагуудыг л монголын хамтлагууд нь хэрхэн үзүүлж чадах бол гэдгийг хамгаас илүү сонирхдог гэж үзэж байна. Ийм бодолтой хамтлагуудын хувьд "монгол аялгуу"-тай уран бүтээл туурвихаасаа илүү барууны стилийг ашиглан шинэ төрлийн монгол дуу, дууны стилийг бий болгохыг хүсдэг байна.

Ханаараа Соёл-Эрдэнэ, Болор зэрэг өмнөх үеийн хамтлагуудын зурагт хуудсыг өлгөсөн СТӨ-ний 1-р давхарт байрладаг сургуулилтынх нь өрөөнд бид Камертон хамтлагийнхантай ярилцлаа. Тэд өөрсдийн уран бүтээл, хэв маягынхаа талаар ийнхүү ярьцгаав. Хамтлагийн гишүүн Б.Эрдэнэбат, "Бид барууны хамтлагуудыг яг дууриадаггүй. Гэхдээ бидний стиль бол барууных" гэхэд хамтлагийн ахлагч Д.Болдоо, "Гэвч бидний дуу бол яах аргагүй монгол дуунууд. Монгол хүний сэтгэл, монгол аялгуугаар бүтсэн. Бид барууны хамтлагуудтай адилхан стильтэй ч тэдний дууг хуулдаггүй " гэлээ. Тэд өөрсдийн хөг аялгуug ардын урлагаас хол гэж үздэг байна. Б.Эрдэнэбат, Гадаадад тоглолт хийж байгаа тохиолдолд ардынхаа зүйлийг үзүүлнэ гэдэг маш чухал. Харин монголдоо бол өөр, бид дуундаа зохих хэмжээгээр оруулдаг ч тийм их биш" гэж байхад өөр нэг дөрвөл поп хамтлаг Сүнс, ардын хөгжмөөс хөндий байдаг тал дээрээ хөдөлшгүй зогсож байв.

Хамтлагийн ахлагч Лхагвасүрэн. Хар нүдний шил зүүж Германы техно хөгжмийн клубт олж харж болох костюм өмссөн түүний байдал хамтлагийнх нь стиль ардын урлагаас хэр хол гэдгийг илтгэх мэт. Тэрээр, "Одоохондоо бид энэ талаар дуундаа нэг их оруулсан зүйл байхгүй л дээ. Бид өөрсдийн гэсэн уран бүтээлтэй. Тэртээ тэргүй ардын урлаг гээд тусдаа хөгжиж байхад бид тэрүүгээр занималдмааргүй байна" гэснээ, "Залуу хүн гэдэг чинь залуу насандаа л юм чинь рок попоо л сонсож таараа. Тэгээд хөгшрөхөөрөө зохиолын ч юмуу, ардын дуугаа сонсох байх л даа. Ер нь Америкт ч гэсэн адилхан л биз дээ. Танай барууны залуучууд ч мөн адил ардын хөгжмөө сонирхоод байхгүй, рок попоо л сонсох дуртай байх гэж би бодож байна" гэлээ.



"Сүнс": Рок поп залуу насны урлаг

# Энэ нь ч бас монголжуу болгох нэг арга уу?

Хурд, Харанга, аль эсвэл Камертон, Сүнс, Номин талст зэрэг рок поп хамтлагуудын аль алинд нь монголын залуучууд адилхан дуртай. Гэвч поп хамтлагуудын ихэнх нь Монгол хөгжмийн уламжлалтай холбохгүйгээр барууны хөг аялгуу дээр уран бүтээлээ хийж байгаа явдал нь монгол хөгжмийн цогц хөг аялгуу алдагдаж байна гэсэн асуудал гарах үүдэл болж байх шиг.

"Номин талст, Камертон зэрэг хамтлагуудын дуунуудыг радио FM-ээр сонсож байхад тэдний дууны хөг ая нэг нэгэнтэйгээ бараг л адилхан юм шиг сонсогддог. Яагаад гэвэл тэд нар пентатоник хөгийг мэдлэггүй, 7 ноттой европ хөгийн оронд үүнийг хэрэглэдэггүйд л байгаа юм. Монгол аялгуу бол европынхоос өөр шүү дээ. Эдгээр хоршил хамтлагууд зөвхөн европынхыг хэрэглэдэг учир тэдний аялгуу нь хоорондоо төстэй... Тэд нар бусад улсын хамтлагийг дууриаж болно л доо. Гэхдээ би нэг зүйлийг хэлмээр байна. Энэ бол монгол аялгуу гэж юу байдгийг л мартаж болохгүй" гэж тэмдэглээд, Чука эдгээр хамтлагуудад хэдий хэмжээний "Монгол" чанар байгаа болоо гэдэг асуултыг гаргаж тавилаа.

Социализмын үед Засгийн газраас монголын хөгжимд юу байж болох, юу байж болохгүйг тодорхойлон хатуу зааж өгдөг байв. Харин Монгол дахь ардчилал эдгээр зүйлсийг хүмүүс өөрсдөө шийддэг эрхийг олгоод зогсоогүй энэ нь зөв, тэр нь буруу гэж шүүмжлэн, шийдвэр тогтоол гаргадаг хүмүүсийн эрх мэдлийг ч байхгүй болсон юм. Монголын рок поп нь үндэсний онцлогтой байсан нь дээр үү, эсвэл барууных байсан нь дээр үү? Энэ тал дээр Монгол хамтлагууд монгол аялгуугаа таслахгүй байх, үүнийг мартсан тохиолдолд тэд зөвхөн барууны хамтлагуудыг ядуухан дууриан хуулбарласан мэт харагдах болно гэсэн Чукагийн саналтай олон хүмүүс санал нэгтэй байх биз ээ.

Ямар ч болов эдгээр санаа бодлууд, хөгжмийн олон арга барилууд, орчин үед монголын залуу уран бүтээлчид шинэ эрх чөлөөтэй орчин нийгэмд хөгжиж дэвжиж байгааг харуулж байна.






Камертоны Болдоо "Пентатоник-96" наадмын тайзнаа: "Тайванбат ахдаа баярлалаа!"

# ГУРАВДУГААР БҮЛЭГ:

# Рок попын шоу бизнес буюу шинэ салбарын ээдрээт асуудлууд

Сүүлийн үед Монголд шинээр нилээд амжилтад хүрээд байгаа Герман-Монголын хамтарсан Хан-брой компаний нэг салбар болох Хан-брой пивоны газрын жирийн л нэг баасан гаригийн үдэш. Хуучин хүүхдийн кафе байсан, монгол гэрийг санагдуулам дугуй хэлбэртэй энэ байранд тэд шинээр засвар хийж, урт модон ширээ сандлууд тавьжээ. Энэ үдэш эднийх Хан-брой гэсэн шошготой шилэн аяга, грушиктэй пиво ууцгаан монгол, англи, германаар ярьцгаасан хүмүүсээр дүүрэн байлаа. Тэндхийн уур амьсгал тамхины утаа, пиво, шарсан тахианы үнэр, хүмүүсийн чимээгээр амилж, Монголын рок попын зарим одод Харангын Лхагвасүрэн, Ариунаа, Хар сарнайн Маадай нар найз нөхөдтэйгөө, магадгүй шүтэн бишрэгчидтэйгээ ширээ тойрон сууцгааж харагдана. Баарны нэг талд намхан тайзан дээр хэдэн сандал, микрофон "Шар айраг" гэж дээр нь бичсэн бөмбөр зэргийг тавьжээ.

Тайзан дээр тоглох рок хамтлаг хөгжмөө түр зогсоон, шар айраг шимэн завсарлага авах хооронд би Хан-брой компаний дэд захирал Г.Ганхүүгээс тэдний компани чухам яагаад рок попыг ивээн тэтгэдэг болсон учрыг асуухад, тэрээр "Үүний ашиг нь нэрэндээ л байгаа юм... Энэ маань тухайн бидний ивээн тэтгэсэн тоглолтын танхимд "Хан-брой" гэсэн нэр өлгөөтэй байдаг гэсэн үг. Манайх байгууллагдаад ердөө л 2-хон жил болж байгаа залуу компани л даа. Тийм учраас бид өөрсдийгөө хүмүүст таниулах, энэ нэрийг дэлгэрүүлэх хэрэгтэй, тийм биз дээ. Энэ бол бидний амжилтад хүрэх нэг зам. Нөгөөтэйгүүр нэртэй хамтлаг, дуучид манайд ирж үйлчлүүлэх дуртай. Учир нь тэд энд тайван тавтай орчныг мэдэрдэг юм. Түүнчлэн энд ирдэг хүмүүс, манай үйлчлүүлэгчид Сараа ч юмуу, эсвэл Лхагвасүрэн, хэн нэгэн нэр хүнд бүхий хүмүүстэй цуг сууж, ярилцахыг хүсдэг. Ийнхүү олонд алдартай хүмүүс энд



ирдэг нь бидний бизнесийг дээшлүүлэх бас нэг зам болж өгдөг. Жишээ нь баасан гаригийн орой энд ирдэг хүмүүс чухам ямар одууд ирдэгийг мэддэг. Энэ нь хүмүүст тэдэнтэй танилцах боломж бас өгдөг л дөө. Манай одууд гээд байгаа хүмүүс маань Мадонна, Майкл Жексон шиг тийм том биш ч бидэндээ л од, тийм биз дээ" гэхчилэн ярилаа.

Тайзан дээрх хамтлагийнхны нэг нь Г.Ганхүүг дуудахад, тэр гитараа аван суудалдаа эргэн суув. Рок поп болон бизнес эрхлэгчдийн хоорондын холбоо харилцаа улам ойртсоор. Тэгээд ч рок попынхонтой харилцаатай байх нь бизнест нь ашигтай болохыг зарим нэг овсгоотой бизнесмэнүүд, улс төрчид нэлээн дээрээс мэдэж байсны нэг тод илрэл нь Хан-бройгийн Ганхүүгийн рок попынхонтой тогтоосон харилцаа байж болох юм.

## Улаанбаатар хотын энх тайвны гүүрийн хажууд

саяхан босгосон сурталчилгааны самбарт Ганхүү рок попынхонтой хамт зургаа тавин мөн Хан-брой пивоны том лонхыг ч оруулсан нь тэдний ямархуу харилцаатайг илтгэх мэт. Бусад пиво үйлдвэрлэгчид ч Хан-бройгийн нэгэн адил рок попынхныг сэтгэл харамгүй ивээн тэтгэдэг бөгөөд тэдний хамгийн тэргүүн эгнээний гол үзэгчид нь болдогт гайхах зүйлгүй биз ээ.




Монголын поп рокийн одод" Хаан брой"-той хамт нийслэл хотын нүүр царай болж байна.

# Их бизнес доторхи рок поп буюу шоу бизнес

Монголын рок попынхон болон хувийн секторынхон харилцан ашигтай ажил хэргийн холбоотой байдаг бөгөөд энэ харилцаа өөрчлөлтийн он жилүүд 90-ээд онд дэлайц нөлөөний хувьд мэдэгдэхүйц өсчээ. Социалист төр засаг нуран унасан нь энэ урлагынхныг хараа хяналтаас бүрэн чөлөөлсөн бөгөөд зах зээлийн нийгмийн цэвдэг зарчмуудтай нүүр тулан сөрөхөөс өөр аргагүй болгожээ.

Хурдацтай хөгжиж буй бизнесийн салбарынхантай холбоо тогтоох нь хамтлаг, дуучдын уран бүтээлээ тасалхагүй туурвих нэг арга нь юм. Харин бизнесмэнүүдэд бол рок поп оддоор дамжуулан үзэгчид үйлчлүүлэгчдэд хүрэх нь чухал бөгөөд тэдэнтэй харилцаатай байж, олны нүдэнд харагдах нь ач холбогдолтойгоос гадна тоглолтын үеэр сурталчилгаагаа өлгөх, сурталчилгааны дуу хийлгүүлэх, эсвэл сурталчилгаандаа дүрийг нь оролцуулах гэх мэт олон хэлбэрээр энэ харилцаа өрнөж байдаг. Рок попынхон болон үзэгчдийн харилцаа дотносох нь урлагийнхан бизнесийнхний харилцаа идэвхжих үндэс нь болдог бөгөөд 1990-ээд оноос хойш энэ урлагийнхныг шүтэн бишрэгчдийн тоо байнга нэмэгдсээр байгаа юм байна. Битлз, Соёл-Эрдэнэ, Төмөрбаатарын үеийн залуус, 1990 оны өвлийн хүйтэн саруудад Сүхбаатарын талбайд Хонхны дуугаа дуулж байсан тэр үеийнхэн өнөөдөр 30, 40 гарч ахмад үеийнхний тоонд орохоор дөхөж яваа ч олонхи нь тэр үеийн хамтлаг, дуучдаа одоо ч шүтэн биширсэн хэвээр явна. Хайрлан дуурайж хамтдаа өссөн хамтлаг, дуучдаа сонсох хүсэлтэй ийм үзэгчид байсаар байгаа нь сүүлийн жилүүдэд Улаанбаатар хотноо дээхнэ үеийн уран бүтээлчдийн хэд хэдэн тоглолт






дараалан болсны шалтгаан болсон болов уу. Үүний нэг нь Баян Монгол, Үүрийн туяа, Өргөө, Айзам зэрэг хамтлагуудын оролцсон Мартагдашгүй Аялгуу тоглолт юм.

Гэвч хүн амын 40 хувийг 13–34 насныхан эзэлдэг Монголд рок поп нь хамгийн түгээмэл урлаг байх нь аргагүй бөгөөд энэ насны хүрээний хамгийн хөгшин ба залуу бүлгийнхэн аль аль нь рок попын хамгийн идэвхтэй бишрэгчид байдаг нь нотлогджээ.

Улс орон зах зээлийн эдийн засагт шилжих энэ он жилүүдэд үзэгч сонсогчид дэлхийн рок попын талаар улам өндөр мэдлэгтэй болж байна. Энэ жилийн байдлаар л гэхэд Улаанбаатар хотод “Хөх тэнгэр” радио, FM-107.5, Радио Толь FM-104, Радио Улаанбаатар, FM-102.5 зэрэг 4 радио ажиллаж эдгээр радионууд нь Монголын болон дэлхийн рок поп хөгжмийг дамжуулж, энэ талаархи мэдээ мэдээллийг сонсогчиддоо түгээдгээс гадна тэд зөвхөн шинэ хамтлаг, дуучид, тэдний дуу бичлэгийг танилцуулаад зогсохгүй ямар дуу түгэж алдаршиж байгааг тодруулан шилдэг дууны “Топ-10” жагсаалтыг гаргадаг юм. Мөн түүнчлэн үндэсний том сонинууд ч орчин үеийн хөгжим уран бүтээлчдийн талаар ард олондоо мэдүүлэхийн төлөө анхаарал тавьж өөр өөрсдийн хэв маягаар бичиж нийтэлж байдаг юм. Бас Монголын ихэнх телевизийн сувгуудаар монголын болоод дэлхий нийтийн рок попын тухай тогтмол тусгай нэвтрүүлэг бэлтгэн явуулдаг нь монголчууд дэлхийн шоу бизнесийн болоод соёл урлагийн мэдээ, мэдээллийг цаг алдалгүй олж авч байна гэсэн үг ээ.

Дэлхийн дахин глобалчлагдаж буй нь Монголд ч үр дүнгээ өгч, монголчуудад дэлхийн рок попын урлагт хөл тавих боломж нээгдэж байна. MTV, KaTV-ийн сувгууд 1990 оны эхэн үеэс эхлэн чөлөөтэй нэвтрэх болж Нью-Йорк ч юм уу, бусад хот, улс оронд гарсан компакт диск, кассет бичлэгийг цаг тухайд нь авч сонсох боломжтой болсны дээр өнөөгийн нийслэл Улаанбаатарын хүүхдүүд, Лондон, Парис дахь үе тэнгийнхнийхээ эдэлж хэрэглэж байгаа гутал, хувцас, бусад зүйлийг худалдан авч өмсөж зүүж, эдэлж хэрэглэж, нэг үгээр хэлбэл тэдэнтэй ижил нөхцөлд өсөн торниж байна. Тэдний сонирхол нь дэлхийн хүүхдүүдийн нэгэн адил сүүлийн үеийн рок поп хамтлаг, дуучид, хит болсон кино, хувцасны шинэ загвар зэрэгт байдаг юм.



Монголын болоод дэлхийн

рок поп хөгжмийн талаар мэдлэгтэй байх нь, моодны хувцас өмсөж хит болсон киноны талаар үсийнхнээсээ хоцролгүйгээр мэдлэгтэй болсон байхтай адил зайлшгүй зүйлсийн нэг гэсэн ойлголт хүүхдүүдэд бий болжээ. Рок поп урлаг болон рок попын шоу бизнес нь хүмүүсийн өдөр тутмын зайлшгүй нэгэн хэрэгцээ болж, социализмын үед боломцоогүй байсан зүйлсийг бодит болгон орон зайгаа эзэлжээ. Рок попын өнөөгийн шүтэн бишрэгчдийн тодорхой даацтай хувийг тун залуухан бас хөдөлгөөнтэй гэж тодорхойлогдсон нийгмийн бүлгийнхэн эзэлдэг юм. 1990-ээд оноос 20, 30 насныхан л бизнес гэдэг салбарт зориг гарган хөл тавьсан юм. Өнөөдөр тэдний нэлээд нь боломжын гэхээр амьдралтай болжээ. Залуу хүн гэдэг хаа ч адилхан. Тэд гар утас барьж, ганган машин, гоёмсог хувцасанд мөнгөө харамгүй зарна. Тэд компакт диск худалдан авч үнэтэй тоглолтын тасалбарт мөнгөө үрж, Хан брой, Чингис пиво ууж, тансаг зоогийн газарт хооллодог. Энэ л хүмүүс Сөүл ресторанд 35 долларын тасалбараар тоглосон "Монголын Элвис Пресли" тоглолтыг үзэгчдийн дийлэнхийг бүрдүүлж харин цөөн тооны гадаадууд тэдэн дээр нэмэгдсэн байлаа. Энэ залуусыг харахад л яагаад ивээн тэтгэгчид рок поп хамтлагууд, дуучидтай холбоо тогтоохыг хүсдэгийн зарим шалтгаан тодрох биз ээ.



"Эрос №1" концертын нэр, хожим нь "алдар" нь болсон дуучин Ариунаа



# Рок поп-т тулгарч буй бэрхшээлүүд

Рок поп нь дээр өгүүлсэнчлэн монголчуудын өдөр тутмын амьдралын нэг хэсэг болсон нь энэ салбарын цаашдын өсөлт хөгжлийн үндэс болж байна. Энэ үндэс суурь нь бат бэх байх тусам ирээдүйн өсөлт нь гуйвшгүй байх юм. Монголын рок попын шоу бизнес нь эдийн засаг, нийгэм соёлын нөлөө бүхий дотоодын томоохон салбар болох сууриа тавьсан гэж бодогдож байна. Гэвч энэ салбарт зохих бэрхшээлүүд тулгарч байгаа нь ялангуяа дотор нь байдаг хүмүүст илүүтэй мэдэгдэх болсон бөгөөд бизнес өргөжих тусам бэрхшээл томрох болов уу. Тэгэхлээр дотооддоо ч, гадааддаа ч энэ салбарыг өргөжүүлье хөгжүүлье гэж байгаа бол тоглолт бичлэг хийх, аялан тоглолт зохион байгуулах зэрэг асуудлуудад илүү их анхаарах шаардлагатай байна.

## а) Тоглолт

Тоглолтоо хийх нь хамтлагуудын бизнесийн нэгэн чухал хэсэг гэдэг нь мэдээж тодорхой. Гэвч энэ нь тэдний хувьд хамгийн бэрхшээлтэй зүйлсийн нэг байдаг. Монголд зохиогдож байгаа ихэнх тоглолтууд нь өөр өөр хөгжим, стильтэй хамтлаг, дуучид хамтран уран бүтээлээ толилуулах маягаар явагддаг. Ийм тоглолт зөвхөн нэг газар том концерт маягаар, Top-Ten дискс клуб, Non Stop, Hard Rock зэрэг газруудад зохиогдох жишээтэй. Тоглолт бүр голдуу нэг сэдвийн доор том шоу хэлбэрээр тоглогддог бөгөөд иймэрхүү том шоунуудад энэ жил болсон "Титаник шоу", "Супер эротик шоу", "Валентины өдрийн шоу" багтаж болох юм. Шоуны хөтөлбөрт бялдаржуулах болон, тайчих урлагийн үзүүлэх тоглолтууд, хувцасны загвар үзүүлэлтүүд орох нь олонтаа. Ганц нэг хамтлагууд заримдаа онцгой үдэш Hard Rock мэтийн клубт дангаараа тоглохын зэрэгцээ том шоу ч хийх нь бий. Түүнчлэн өнгөрсөн оны 8 сард төв цэнгэлдэх хүрээлэнд болсон Улаанбаатарын бараг бүх хамтлагуудыг оролцуулсан "Залуучуудын жил"-ийн тоглолт шиг том хэмжээний



Тонмастер тоглолтын ачааны хүндийг үүрдэг.

шоунууд зохиогдох нь бий. Ер нь Улаанбаатарт хамтлагууд тоглолтонд оролцон, уран бүтээлээ толилуулсны хөлс мөнгө нь хэдэн 10 мянгаас хэдэн сая төгрөгний хооронд хэлбэлздэг байна.

Гэхдээ томоохон танхимд бүрэн хэмжээний концерт тавих нь бүхэлдээ өөр бизнес бөгөөд ингэсэн нөхцөлд хамтлаг, дуучид тоглолтынхоо бүхий л үүргийг гүйцэтгэж ашгийнхаа ихэнх хувийг авдаг байна. Тоглолтын зардал сүүлийн жилүүдэд 2 дахин нэмэгдсэн. "2 жилийн өмнө бид 3 сая төгрөгөөр нэг концерт тавьдаг байсан бол одоо 5-6 сая орчим. Бүх л юм мөнгөтэй холбоотой шүү дээ. Бид хөгжмийн зэмсэг бусад тоног төхөөрөмжийг мөнгөөр түрээслэж авдаг" гэж Сүнсийн Лхагвасүрэн ярьлаа.

Концертын өртөг сүүлийн жилд хоёр дахин өссөний өөр нэгэн жишээ болгож Харангын Чука энэ жилийн сүүлчийн концертоо тавихад 6.5 сая төгрөг зарцуулснаа ярьсан юм.

Ер нь аливаа үнийн өсөлт мөнгөний ханш уналтаас шалтгаалдаг боловч үүнд бас нэг өөр учир шалтгаан байх юм. Сурталчилгаа, самбар, тасалбар, гэрэлтүүлэг зэрэг нь өндөр үнээр хийгддэг учраас билетний үнэ ч өндөр байж, тоглолтуудыг телевизээр сурталчлах, хамтлагийн зурагтай тасалбар худалдаалах, заримдаа барууны концерт шиг гэрэлтүүлэгч техникийг хэрэглэдэг нь үнийн өсөлтөнд шууд нөлөөлдөг.

Гэвч тэдний ихэнх нь концертны хамгийн их зардал бол тоног төхөөрөмж, хөгжмийн зэмсэг түрээслэх, концертын заалганд төлдөг түрээсийн мөнгө гэцгээнэ. Хамтлагууд хөгжмийн зэмсэг муутай учраас чанар сайтай хөгжимтэй цөөхөн тооны хамтлагуудаас хөгжмийг нь концерт болохоос нэг хоногийн өмнө юмуу, эсвэл зөвхөн тоглолтынхоо үеэр гүйж авч хэрэглэх бөгөөд түрээсийн төлбөр нь ч маш өндөр байх жишээтэй. "Манай хамтлагуудад тулгарч буй хамгийн том асуудал бол тоног төхөөрөмж, чанар сайтай хөгжим байхгүй. Жишээ нь, нэг хамтлаг шоу хийе гэж бодоход тэд нэг нэгээсээ

Рок попын оддын "ил уурхай" болсон Хөх тэнгэр хамтлаг 1989 онд байгуулагджээ.





жижиг сажиг зүйлээ цуглуулан, надад тэрийгээ өгөөч, энийгээ өгөөч, чамд ийм юм байна уу гээд гүйж эхэлнэ. Энэ бол хамгийн том асуудал гэж би боддог" гэж Ганхүү ярилаа. Харангын Чулуунбат, "Концертын ихэнх мөнгө нь хөгжимд зарцуулагдчихдаг. Бид бусад хамтлагуудаас сайн хөгжмийг нь 3–5 өдөр түрээслэн аваад дараа нь буцааж өгдөг. Хөгжим түрээслэж авна гэдэг асар үнэтэй. Хөгжмийг нь ганцхан өдөр авахад л 200 мянган төгрөг байх жишээтэй. Үүний хажуугаар тэднээс хөгжмийг нь авна гэдэг бол тэдэнд өөрсдөд нь ч хор нөлөөтэй. Яагаад гэвэл тэд нар хөгжимгүй үедээ ажилгүй зогсож байдаг юм гэж ярилаа.

Ивээн тэтгэгч нар нь голдуу хамтлаг, дуучдад дээд зэргийн хөгжим тоног төхөөрөмж авахад нь туслах, зарим нь өөрсдийнхөө хөгжмийг өгөх, үнэ төлбөргүй хэрэглүүлэх зэргээр туслахыг хичээдэг байна.

Д.Жаргалсайхан хөгжимчдийн иймэрхүү асуудлаас гарахын тулд сайн хөгжим худалдаж авах аргыг олох хэрэгтэй гэж үзэн, "Хамтлагууд үргэлж хөгжмийн зэмсгээр цангаж байдаг. Манайд хөгжмийн дэлгүүр гэж огт байхгүй. Хөгжимчид өөрсдөө гадаад явахдаа гитарын утас, бөмбөрийн цохиур зэрэг бага сага зүйлүүдийг худалдан авдаг. Би хэдэн найзуудтайгаа нийлж хөгжмийн дэлгүүр нээх бодолтой байгаа" гэж ярилаа.



"On'n off productions" компанийн захирал С.Ононбат: "Бид том шоу товтэй болно"

Харин Харангын Чулуунбат энэ талаар, "Хамтлагуудад өндөр чадалтай дуу авианы систем өсгөгч, чанга яригч хэрэгтэй. Хэрвээ бид 20 мянган хүний суудалтай том стадионд тоглох хэрэг гарвал хангалттай хүчин чадалтай хөгжмийн зэмсэг бидэнд байхгүй" гэсэнтэй Соёл-Эрдэнэ хамтлагийн гишүүд ч санал нийлж байлаа. Хамтлагийн ахлагч Г.Жаргалсайхан, "Бидэнд тулгарч буй хамгийн том асуудал бол сайн чанарын хүчирхэг чанга яригч

байхгүйд л байгаа юм. Бид 28 жил тоглож байна... Бид хэзээ ч үнэхээр сайн хүчирхэг өсгөгчтэй байгаагүй. Японд тоглолт хийхдээ л тийм өсгөгчтэй тоглож байсан даа. Харин Монголд бол хэзээ ч үгүй" гэхэд хамтлагийн бөмбөрчин Б.Цолмон, "Би иймэрхүү өсгөгчтэй нэг тоглож үзэхсэн гэж боддог юм!" гэлээ. Гэвч бас тийм хэмжээний концерт тоглоход багтаамж ихтэй том газар хэрэгтэй болно. Өнөөдөр Улаанбаатарт концерт тоглодог хамгийн том 2 газар болох Соёлын Төв Өргөө, Тор Теn хоёр нь Чулуунбатын хэлснээр, 1000-хан хүний багтаамжтай болохоор хангалттай биш бөгөөд тэрээр "Соёлын Төвийн тайз социалист нийгмийн үед, 1200 хүний суудалтай хурлын танхим маягаар баригдсан. Бидэнд шал өөр нүсэр том тайз хэрэгтэй" гэв. Хурдын "Unplugged" концертыг үзэхээр Топ-Тен шоу төвд зөвхөн нэг орой мянга гаруй хүн цугларчээ. Шоуг зохион байгуулагч Ононбат, энэ нь ийм хэмжээний үзэгчдэд тохирох багтаамжтай газар биш гэдгийг хүлээн зөвшөөрч байгаагаа илэрхийлээд харин өөрийнхөө ирээдүйд тун итгэлтэй байгаагаа ярьсан юм. "Бид өөрсдийн гэсэн том шоу төвтэй болно. Тэгэхлээр СТӨ зэрэг том газрыг түрээслэх шаардлагагүй болох бөгөөд 3000 хүн багтах боломжтой байх юм. Энэ нь бидэнд хангалттай" гэж тэр ярилаа.

Том тайзтай барилга байгууламжийг бий болгоход зах зээл тусалж дэмжинэ гэдэг нь дамжиггүй. Энэ жил Хард рок клуб гадаах задгай тайзыг байгуулсан ба үүний суурь нь "том бетон хавтан" бөгөөд СТӨ-ий гол дахь хуучин усан оргилуураас хөндлөн үргэлжилсэн талбай байдаг. Хард рокын менежер Ганбаатар, Буянбадрах нар, залуус бидний хийсэн зүйлийг таашаах болно




"Хард рок" төв бэлтгэлээ базааж байгаа нь. Удахгүй энд хамгийн сенсацтай шоунууд зохиогдоно.



гэдэгт итгэж байсан юм. "Бидний санаснаас илүүтэйгээр залуус энэ задгай талбайд чөлөөт цагаа өнгөрөөхийг хүсч байсан. Бидний ажил их амжилттай байлаа. Зарим том шоутай үед энэ талбай маань багадах ч үе байдаг. Уг нь 600 хүний багтаамжтай. Бидний амжилт бол залуучуудад хэрэгтэй байсан газрыг нээсэнтэй холбоотой. Задгай талбай бол баарнаас хамаагүй илүү. Тамхины болон бусад эвгүй үнэр үнэртэхгүй, цэвэр агаараар амьсгалж наранд суух боломжтой. 10 жилийн өмнө энд усан оргилуур байсан юм. Тэгээд бид түүнийг ашиглахаар шийдэж, сэргээн засварлахад нэлээд хөрөнгө зарцуулсан даа" гэхчилэн тэд ярьцгааж байна.

Үүнийг барьж босгоход гэрэл, гэрэлтүүлэг, дуу авианы системээр тоноглосныг оролцуулаад ойролцоогоор 30 сая төгрөг зарцуулжээ. Энэ тайз хурдан хугацаанд зардлаа нөхөж, бас алдар нэрийг ч авчирч чаджээ. "Бид энэ зун бараг 30 сая төгрөгөө олоод авчихсан. Гэхдээ бидний зорилго ашиг олохдоо биш, хамгийн гол нь залуучуудад чөлөөт цагаа сайхан өнгөрөөхөд нь туслахад л байгаа юм. Мэдээж бид ашиг олж л байгаа" хэмээн Ганбаатар хэлэв.

Тоглолтын том газруудыг байгуулах, түрээсийн үнэ төлбөрийг хэлэлцэн тогтох зэрэг нь нэн тэргүүнд шийдэх асуудал болоод байна. Жишээ нь СТӨ түрээсийн өндөр үнээсээ болж зарим уран бүтээлчдийг өөрөөсөө хөндийрүүлжээ. Энэ талаар дуучин Мягмарсүрэн, "СТӨ доод тал нь 30%-ыг нь авдаг ба үүнийгээ тогтсон ханш гэж нэрлэдэг. СТӨ ямар учраас уран бүтээлчдийг тийнхүү мөлжиж байдгийн учрыг нь би тодруулж чадсангүй. Гэрээнд зааж татаас болгон авдаг ашиг орлогын тэр багагүй мөнгийг Төрийн Өмчийн Хороо л мэддэг юм шиг уран бүтээлчид ярьдаг юм билээ. Миний уулзсан зарим дуучдын концертууд, томоохон тоглолтууд СТӨ-өөс саяхнаас хөндийрөн дайжицгаах болсны нэг учир нь үүнд байгаа байх гэсэн бодлыг надад төрүүлсэн" гэж сонинд өгсөн ярилцлагандаа хэлсэн байлаа.

Концертонд ирэх үзэгчдийн тоо нь хамтлагийн бий болгох орлогын тодорхой хэмжээг шийдвэрлэдэг. Хамтлаг, дуучид хямд үнээр олон тасалбар худалдаж болно шүү дээ. Тасалбарын үнийн талаар Ононбат, "Монголын хамтлаг, дуучид 1000 гаруйхан хүнд тоглох нь тэдэнд хангалтгүй. Харин 3000-5000 хүнд тоглох юм бол шал өөр, тэдэнд ч ашигтай. Яагаад гэвэл тоглолтын тасалбар үнэтэй байна. 5000 төгрөг гэдэг бол тэдэнд их мөнгө. Концертын билет 5000 ч юмуу, ер нь тиймэрхүү байхаас өөр аргагүй. Учир нь тэд жилд олон удаа тоглоод байхгүй. Зөвхөн ганц хоёр удаа л тоглодог" гэв.

Концертын өндөр зардал зөвхөн билетний үнээс болоод өсөөд байгаа биш бололтой. Бас уг тоглолтоороо олж авах ашгийн тодорхой хэмжээтэй ч холбоотой байдаг байна. "Зөвхөн СТӨ-нд татвар төлөх, хөгжим түрээслэх, сурталчилгаа цацах зэрэгт л гэхэд их хэмжээний мөнгө зарцуулдаг. Нэг шоунаас нийт орлогын 40–50% нь л уран бүтээлчдэд ногддог юм. Тийм ч учраас тэд их хэмжээний ашиг олж чаддаггүй" гэж Ононбат ярианыхаа төгсгөлд хэллээ.

# б) Бичлэгүүд

Социалист үед хамтлагууд хөгжмөө дэлгэрүүлэх нийтлэг зам нь бичлэг кассетууд байлаа. Харин одоо үед хамгийн зохимжтой арга хэрэгсэл нь CD болжээ. CD гаргах нь хамтагуудад илүү нэр хүндийг өгч чаддаг. Олон залуу хамтлагууд CD гаргахыг яарч байдаг ч, хийлгэх үнэ өртөг нь их өндөр ба ерөнхийдөө 10 сая төгрөгт тулж очино. Зарим нэр хүнд бүхий хамтлагууд CD-гээ гаргахдаа ивээн тэтгэх корпорацуудын тусламжийг авдагийн нэг тод жишээ нь Харангын сүүлийн 2 CD болох "Эрин зууны хөг", "The Best Of Haranga"-ыг нь Германы Bonn, Daimler-Benz ивээн тэтгэсэн явдал юм. Бүр залуу, хөл дээрээ сайн тогтож чадаагүй хамтлагууд мөнгө олно гэдэг нь бүр ч хүндрэлтэй асуудал болдог. Нэг уран бүтээлч машинаа барьцаалж байж арай гэж хэрэгцээтэй байсан мөнгөө олж авсан тохиолдол гарч байжээ. Ингэж олсон мөнгөнийхөө дийлэнхийг тэд Герман, Япон, Сингапур, Тайвань зэрэг гадаадын оронд дискээ хэвлүүлэхэд зарлагаддаг байна. Одоо хүртэл Монголд хамтлаг, дуучдад өнөөдөр нэн хэрэгцээтэй зүйл болох чанар сайтай CD-г олноор нь хэвлэх төхөөрөмж байхгүй байгаа юм.

Өндөр үнээр хийгдсэн дискнүүд нь хэрэглэгчдийн гарт шилжихдээ 7–10 мянган төгрөгний үнэтэй болчихдог. Монголын зах зээл дээр 5–10 мянган ширхэг диск борлуулж болох ч дискны үнийг бууруулах аргагүй гэж олонхи уран бүтээлчид үзэж байна. Миний ярилцсан хамтлагуудын нэг нь ч CD-ний үнийг өндөр байна гэж хэлээгүй бөгөөд бүгд л боломжийн гэж үзэж байлаа. Камертоны Болдоо, "CD-ний үнэ өндөр биш. Хэрвээ бид гарсан зардал дээр өөрсдийн хөдөлмөрөө нэмэх юм бол бүр өндөр үнэ гарна. Харин бид залуучуудаа бодсоны үндсэн дээр ийм боломжийн үнэ тогтоож байгаа.- Энэ бол их бодитой үнэ гэж бид боддог" гэсэн юм.

Хуулбарласан кассетыг хямд үнээр зардаг "зохиогчийн эрхийг зөрчсөн" бизнес зах зээл дээр тодорхой багтаамжтайгаар өсөж байна. Бараг бүх том үйлчилгээний төвүүдэд хуулбар кассет худалддаг хувийн борлуулагчид (дор хаяад нэг) байдаг шиг санагдсан. Ийм цэгүүдэд гадаадын болон монголын хамтлагийн бичлэгийг хуулбарласан кассетыг зардаг. Барууны хамтлагын оригиналь CD-нээс зохиогчийн зөвшөөрөлгүй хуулбарлан Хятад Орост хэвлэн гаргасан бараг бүх хамтлагийн CD-нүүд байдаг. Гадаадын болон дотоодын бичлэгүүдийн хуулбарыг хоёуланг нь мянга орчим төгрөгөөр борлуулдаг. Тэдгээр кассетнуудын чанар нь гайгүйгээс муу хүртэл янз бүр байдаг.

Хэн нэгний оюуны өмчийг үнэ хямдруулан худалдах, хувилан хуулбарлахыг хориглосон хуулиуд Монголд батлагджээ. Гэвч эдгээр нь хэсэгхэн хугацаанд л мөрдөгдсөн болоод өнгөрөх шиг болсон. "Энэ бол муу зүйл. Яагаад гэвэл тэд бидний дуунаас ашиг олохыг хүсдэг бас тэдний бичлэгүүд нь чанар муутай. Кассетан дээр дууны нэр, зохиогчийн талаар юу ч байхгүй. Тэдний гол зорилго нь энэ ажлаараа зөвхөн ашиг олох. Мэдээж тэд нар бэлэглэхийн тулд биш, ашиг олохын тулд л хийдэг. Тэд нар бидний хөдөлмөрийг өөрсдийн зорилгод ашиглаж байна"



Гэвч энэ хямд бичлэгүүд нь дуучид хамтлагуудыг олон сонсогчтой шүтэн биширэгчтэй болоход нь тусалдаг гэж үздэг хүмүүс ч байна. Ялангуяа мөнгө багатай хүмүүс болох хөдөөний хүмүүс, оюутан залуучууд ийм бичлэгийг авдаг байна. Гэвч "Сүнс"-ийн Лхагваа үүнтэй санал нийлдэггүй. "Хэрвээ хүмүүс бидний дууг сонсохыг л хүсч байвал тэд нарт үнэ нь нэг их сонин биш. "Сүнс" бол Монголын томоохон хамтлагуудын нэг. Бидний хөгжим, дууг сонирхдог л юм бол CD, кассет худалдаж авах нь тэдэнд том проблем биш. Хүн болгон биднийг танина. Манай хамтлаг шинэ хамтлаг биш" гэж байхад "Камертон"-ы Эрдэнэбат болон хамтлагийнхан нь их өршөөнгүй хандаж байлаа. "Хөдөөгийн хүмүүст CD худалдаж авах мөнгө байхгүй шүү дээ. Тийм болохоор энэ бол зөвхөн хүмүүсийн бололцооны хэрэг. Хэрвээ тэд мөнгөтэй бол CD-г нь авна, үгүй бол хямд хуулбар кассет авна. Бид нар энэн дээр нэг их сүйд болдоггүй".

Энэхүү асуудлын гол учир нь үнэ чанар хоёрын шүтэлцээнд байдаг. Гадаад хэлний дээд сургуулийн оюутан Мөнхтуяа "Монголын дуучдын CD-ний үнэ их өндөр. Гадаадын хамтлагын CD 4000 орчим төгрөг байдаг байхад Монгол CD-нүүд хамаагүй өндөр 8000-аас 10000 төгрөгийн үнэтэй байдаг. Хэрвээ би бололцоотой бол CD-г нь, хүрэлцэхүйц мөнгө байхгүй бол кассетийг нь авна" гэхэд саяхан МУИС-ийн Нийгэм судлалын ангийг төгссөн С.Алтанчимэг "Би кассет авахынхаа оронд CD-г нь авна, яагаад гэвэл бичлэгийн чанар нь хамаагүй илүү. Хэрвээ надад мөнгө байхгүй, тэгээд хамгийн дуртай хамтлагийн маань CD байж байвал би мөнгөтэй болтлоо хүлээнэ" гэжээ.

Лхагваа зохиогчийн эрхийн хуулийг хэрэгжүүлэхэд төр засгаас ямар нэгэн зүйл хийх хэрэгтэй гэж боддог. "Оюуны өмч гэдэг бол Монголд шинэ зүйл. Уг нь зохиогчийн эрхийн хууль гээд хуулиуд байгаа л даа. Гэвч хуулийн хэрэгжилт маш бүрхэг, бараг үйлчилдэггүй. Бид нарт энэ байдал таалагддаггүй. Иймэрхүү хуульд харшилсан үйлдэлд шат дараалсан арга хэмжээ авдаг байх хэрэгтэй гэж бид боддог. Энэ байдал ирээдүйд өөрчлөгдөх биз ээ" гэж Сүнсийнхэн ярилаа.

Камертоны Мэндбаяр зохиогчийн эрхийн хууль болон бусад хуулиудын үр дүнгийн тухайд их л шулуухнаар үзэл бодлоо илэрхийлж байна. "Энэ тухай хуулиуд бий. Гэвч эдгээр хуулиуд хэрэгждэггүй, тэгээд ч Монголын хууль 3 өдөрт гэдэг биз дээ. Ганц энэ хууль ч биш, бусад зөндөө хуулиуд Монголд үйлчилдэггүй юм" гэж тэр боддогоо хэлэв.

Энэ асуудлыг шийдэх нэг боломжтой арга зам бол хамтлаг, дуучид хямд төсөр ч чанар сайтай хуурцаг гаргах явдал юм. Хуурцаг нь дууны өнгөт зураг, дуунуудын талаархи мэдээллийг агуулсан байх юм. Тэгээд ялимгүй үнийг нь ихэсгэн (2000 төгрөгөөр ч юм уу) борлуулж, хамтлаг, дуучдад орлогын тодорхой хувийг өгч байх юм бол энэ бизнес ирээдүйтэй байж болох юм. Хурдын unplugged концертын чанар сайтай кассет саяхнаас худалдаанд гарч эхэллээ.

# Дотоод дахь аялан тоглолт

Социализмын үед хөдөөгөөр явж тоглолт хийх нь улсаас санхүүждэг Соёл-Эрдэнэ мэт хамтлагийн үндсэн ажлынх нь нэг хэсэг байжээ. "Өөрчлөлт шинэчлэлтийн өмнөх үед бид бараг л өдөр бүр хөдөөгүүр тоглолттой байдаг байв. Соёлын яамны томилолтоор л бараг бүх сумдад очдог байлаа. Хэрвээ нэг л суманд тоглолт хийхгүй өнгөрөх юм бол бид арга хэмжээ авахуулна. Тэр үед ямар хамтлаг хаашаа явахыг гаргасан хуваарь байдаг байсан, Дархан гэсэн байх юм бол тийшээ л явна. Гэвч социализмын төгсгөл үеэс улсаас хөдөө бригадаар явж хийдэг байсан ийм тоглолтуудыг санхүүжүүлэхээ больсон.

Өөрчлөлт шинэчлэлтийн дараа бид ч өөрчлөгдсөн. Хөдөө явж тоглож чадахаа больсон... Бид нар одоо хаая л хөдөө явж тоглож байна. Энэ нь хөдөө тоглоход зардал их, орлого бага байдагтай холбоотой. Тийм болохоор олон хүмүүс бидний тоглолтыг үзэж чадахгүй байна. Улсаас санхүүждэг манай хамтлагийн хувьд л гэхэд зочид буудал, хоол хүнс, бензин зэрэг зардлыг улсаас төлөхөд хүндрэлтэй байдаг. Хөдөөгийн хүмүүсийн гар дээр нь бэлэн мөнгө бага байдаг учраас бид сайн орлого олж чаддаггүй" гэж Галсанбат яриад, "Одоо хөдөө концерт тоглоход хэцүү болж дээ. Тэд нарт байгаа зүйл нь л мах гурил. Мэдээж тэд хонь өгөөд концерт үзэж болохгүй шүү дээ" хэмээн нэмж хэлэв.

Санхүүгийн ийм хүндрэлтэй байдлаас шалтгаалан ивээн тэтгэгчээ олсон буюу өөрсдөө бололцоотой хамтлагууд л хөдөөгүүр тоглолт хийдэг байна. "Одоогийн энэ биеэ даасан хамтлагууд хөдөө тоглолт хийх бүрэн бололцоотой, тэд зарлагаа орлогоороо нөхөх юм уу, эсвэл аль нэг ивээн тэтгэгчийн тусламжтайгаар тоглолт хийж болох юм. Гэхдээ хол явахад мэдээж хэцүү л дээ. Тэгэхлээр ойролцоо аймгуудад, тухайлбал, Дархан Эрдэнэтэд тоглож болно. 1996 оны Ерөнхийлөгчийн сонгуулийн үеэр улс төрийн нам болон нэр дэвшигчид бүх зардлыг нь даасан учраас бүх хамтлагууд хөдөө орон нутгаар явж тоглосон" гэж Г.Жаргалсайхан ярилаа.

Харангын Чука зардал мөнгөний гачаалаас болж тун ховорхон хөдөө явж тоглосон гэж ярилаа. Гэхдээ ивээн тэтгэгч олчих юм бол тэд одоо ч хөдөө явахад бэлэн байна. "Анхны жилдээ бид их олон удаа хөдөө явж тоглосон. Бүр жижиг сумдад ч нэг их очоогүй л дээ. Хүн ам төвлөрсөн Чойбалсан, Эрдэнэт, Дархан зэрэг газарт очсон. Сүүлийн 3 жилд бид хөдөө яваагүй. Хэрвээ ямар нэг байгууллага компани урих юм бол бид очиж тоглоно" гэж тэр хэлэв.

Харангын нэг адил бусад хамтлагуудад ч хөдөө тоглолт хийхэд тохиолддог том проблем бол бэлэн мөнгөөр тоглолт хийх явдал. Гэвч Харанга, Соёл-Эрдэнийнхээс өндөо шийдэл гаргажээ. "Хөдөө явахад зардал өндөр. Зочид буудал, бензин гээд л бүгдийг төлөх хэрэгтэй болно. Хотынхны хувьд бидний тасалбар хямд, харин хөдөөнийхөнд бол үнэтэй. Гэсэн ч хүмүүс бидний тоглолтыг хүсэн хүлээсээр байдаг. Чи Монголын байдлыг сайн мэднэ шүү дээ... Хөдөөд амьдарч байгаа хүмүүсийн хувьд гар дээр нь бэлэн мөнгө байхгүй, гэхдээ мал бол байгаа л даа. Тэд бидэнд хонь мал өгч чадах байх л даа. Жишээлбэл, тэд 100 хонь өгье гэвэл бид түүнд нь тохируулаад л тоглоод өгнө. Бас нэг сумаас 10 үхэр аваад тоглолт хийж болно. Тэгээд дараа нь бид хэдэн малтай өөрийн фермтэй болно. Мал гэдэг бол их хэмжээний хөрөнгө. Яагаад гэвэл нэг хонь гэхэд дараа жил 2, 3 болж өснө" хэмээн тэр ярьсан юм.

Хамтлагууд хөдөөгүүр тоглолт хийснээр олон үзэгчидтэй танил болж, хөдөөгийнхөн хотын хамтлагуудыг сайн мэддэг, рок попын талаар ойлголттой болдог. 1997 онд Чингис Хаан хамтлаг өөрсдийн зардлаар аймгуудаар аялан тоглолт хийх үедээ хөдөөгийн хүмүүстэй уулзсан талаар нэгэн сонинд ярилцлага өгсөн байв. Тус хамтлагийн ахлагч Жаргалсайхан, "Урьд нь хүмүүс хөдөөгийнхнийг бүдүүлэг хоцрогдсон гэдэг байсан, харин одоо бол хот хөдөөгийн хооронд бараг ялгаа байхгүй болжээ. Хөдөөгийнхөн хотынхноос ч илүү сайн рок попыг ойлгодог болсон байна. Хөдөөгийн фэнүүд маань өдрөөс өдөрт олон болж байгаа" гэж ярьжээ.

Соёл-Эрдэнийн Жаргалсайхан хөдөөгийн залуус рок попын сайн фэнүүд гэдгийг хүлээн зөвшөөрдөг. "Тэд үнэхээр бидний тоглолтыг үзэх сонирхолтой, хөгжмийг маань ч сайн ойлгодог. Тэндхийн залуус рок поп хөгжмийн тухай мэдээллийг радио, TV-ээс олж авдаг. Мөн хөдөө зарагдаж байгаа хуулбар кассет бусад бичлэгүүдийг авч сонсдог. Түүнчлэн хоёр гурван хүний бүрэлдэхүүнтэй Камертон, Хар сарнай шиг стильтэй хамтлагууд ч байдаг юм байна лээ. Энэ нь тэд шинэ хамтлагуудын дуунд дуртайг илтгэж байгаа хэрэг" гэлээ.

Анхаарал татахуйц авьяастай, ирээдүйтэй залуу дуучид, хамтлагууд говийн аймгуудад байгаа бололтой. 1996 онд Соёл-Эрдэнэ хамтлаг, говийн аймгийн залуучуудын анхны рок поп хөгжмийн наадмыг зохион явуулжээ. Дараа жил нь Чингис Хаан хамтлаг энэ наадамд оролцоод ирсэн. "Энэ наадмын үеэр рок поп сонирхдог говийн залуус хамтран концерт тоглож, Монголын орчин үеийн хөгжмийн урлагийн асуудлуудын талаар ярилцсан" гэж Соёл-Эрдэнийн Жаргалсайхан ярилаа. "Мөн Өмнөговь, Дорноговь, Дундговийн хамтлагууд ирж тоглолт хийсэн. Тэнд олон авъяаслаг залуус байсан хэдий ч, тэдэнд бэлтгэл хийх хөгжмийн зэмсэг, байр сав бараг байдаггүй нь харамсалтай".

1998 онд Д.Жаргалсайхан болон түүний хамтлаг "Говь рок поп" төвийг говийн бүсийн аймгуудын ард түмний дунд рок поп хөгжим болон ардын урлагийг хөгжүүлж, хөдөөг төвийн тайзтай холбох, шинэ авьяаслаг залуусаа дэмжин туслах гол түшиг болгох зорилготойгоор байгууллжээ.

Гэвч хотын залуу хамтлагууд, хөдөөний эдгээр залуусын хооронд ямар

ч холбоо байхгүй. Тийм учраас хөдөөгийнхөнд эдгээр дуртай хамтлаг, дуучдынхаа тоглолтыг нь үзэх боломж, бодитоор нь харах бололцоо тун бага байдаг бөгөөд бичлэгийг нь арай л гэж олж авдаг байна. Хөдөөгийн хамтлагууд хотод ирж зах зээл дээр өрсөлдөхийг хүсдэг ч энэ нь их хэцүү. Яагаад гэвэл тэд нар рок попын бизнесээс холбоо тасархай. Хотын үзэгчид хөдөөгийн хамтлагуудыг үл ойшоож ч магадгүй юм.

# Гадаад орнуудад аялан тоглох нь

1990 оны дараа Монголын уран бүтээлчдэд гадаадад чөлөөтэй аялан тоглолт хийх боломж нээгдсэн байна. Рок попын №1 гэгдэх уран бүтээлчид Ази, Европ руу аялан тоглолтоо хийх болжээ. Тэдний гадаадад амжилт олж болохын нэг жишээг дуучин Сараагийн Германд хийсэн тоглолт үзүүлж болох юм. Тэр Германд гадаадын уран бүтээлчидтэй харилцаа тогтоон, хамтран ажиллаж байна.

Гэвч дуучид хамтлагуудын олонхи нь гадаадад нэрд гарахад хэцүү гэдгийг ухамсарлажээ. Гадаадад аялан тоглолт хийх нь тэдний олонхийн мөрөөдөл болсон хэвээр байна. Камертоны Эрдэнэбат "Өнөөдөр Монголд шоу бизнес дөнгөж хөгжиж эхэлж байна. Тийм учраас гадаадад нэр хүндтэй болно гэдэг их хэцүү, тэгээд ч манайхнаас гадаадад од болсон нэг ч хүн байхгүй. Харин бүх хамтлаг, дуучид гадаадад од болохыг мөрөөддөг" гэв.

Мэндбаяр Камертоныхон Монголоо орхих санаа байхгүй гэдгээ хэлж байна. "Монгол бол сайхан орон. "Дассан газрын даавуу зөөлөн" гэдэг биз дээ. Бид хэзээ ч гадаадад цагаачлахгүй. Хүн болгон л өөрсдийгөө дээшлүүлж хөгжүүлэхийг хүсэн мөрөөддөг. Өнөөдөр Монголын хамтлаг, дуучид Азидаа болон гадаадад нэр алдартай болохыг хүсэн ажиллацгааж байна. Гэвч энэ бол дэндүү хүнд" гэлээ.

Гадаадад алдаршихаар бүтээл туурвихад юу саад болж байгаа талаар Чука өөрийн саналаа хэлэхдээ, "Миний бодлоор бол хамгийн чухал зүйл нь мөнгө биш, хэл биш, харин харилцаа тогтоох асуудал юм. Жишээ нь, Камертон гадаад руу явъя гэж бодоход өөрсөдтэйгөө ижилдүү стильтэй хамтлагтай холбоо тогтоон, тэд нарынхаа урилгаар очих хэрэгтэй. Бидний хувьд ч гэсэн адилхан, хард рок тоглодог хамтлаг биднийг урьж болох юм. Бидэнд иймэрхүү холбоо хэрэгтэй. Хэрвээ холбоо харилцаагүйгээр бид гадаад руу явах юм бол хэн ч биднийг танихгүй, дууг минь ч ойлгохгүй" гэсэнтэй Д.Жаргалсайхан санал нэг байсан юм. "Өнөөдрийн хамтлагууд гадаадынхантай холбогдох зөв замыг олох хэрэгтэй. Одоохондоо бид нар зөвхөн Япон, Казакстан руу л явж чадна. Бусад газартай холбоо харилцаа



байхгүй учраас явж чадахгүй".

Өөр нэг проблем бол хэлний асуудал. "Монгол, герман хэл бол дууны хэл биш, энэ хоёр хэл дээр дуу дуулах юм бол бид нар алдар нэрд хүрч чадахгүй гэж германчууд ярьж байсан. Тэд англи хэлийг дууны хэл гэж үздэг. Хэрвээ бид нар дуугаа англиар дуулах юм бол Европ Америкт CD-гээ гаргаж болох юм" хэмээн Чука ярилаа.

Гэвч Жаргалсайхан, дуучид хөгжимчид зөвхөн хэлийг нь сураад зогсох биш, илүү юм хийх хэрэгтэй гэж үздэг. "Англи хэлээр дуугаа дуулна гэдэг бол англиар сэтгэх, англи, америкчууд шиг амьдрах, тэдэн шиг амьсгалах хэрэгтэй гэсэн үг. Бид нар дууных нь үгийг зүгээр цээжлээд дуулна гэдэг чинь учир дутагдалтай. Монголын хамтлаг, дуучид манай залуучууд англиар чөлөөтэй ярьдаг болсон тэр цагт л дэлхийн түвшинд биш юм аа гэхэд Азийнхаа түвшинд хүрч болох юм " гэв.

Гэвч ая зохиогч Пүрэвдорж, дуугаа барууны стилиэр англи дээр дуулсан ч манайхан баруунд нэрд гарч чадахгүй. Харин өөрсдийн уламжлалт хөгжимтэй барууны рок поп стилийг холбож чадах юм бол амжилтанд хүрнэ гэдэгт итгэдэг. "Үндэсний ардын хөгжмийг жааз поп хөгжимтэй холбон бүтээл хийх санаа надад байгаа. Хэрвээ бид нар үүнийг хийж чадах юм бол (монгол хөгжим) гадаадад амжилттай байх болно" хэмээн түүний ярьсныг Д.Жаргалсайхан хүлээн зөвшөөрч, "Монгол рок поп хамтлагууд барууны рок попыг тэр чигээр нь дуулах юм бол гадаадынхан үүнийг төдийлөн сайн хүлээн авахгүй.

**Бид Монголын үндэсний хөгжим юунаас эхлэлтэй болохыг мартаж болохгүй. Энэ хөгжим бол морин хуур, уртын дуунаас л үүсэлтэй. Хэрвээ Монголын хамтлагууд дэлхийн түвшинд гарахыг хүсч байвал тэд гарцаагүй орчин үеийн хөгжмийг ардын уламжлалт урлагтай холбох хэрэгтэй болно.**

Хэрвээ тэд гадаадын хамтлагуудыг дуурайсан, ямар ч үндэсний зүйлгүй концерт тавих юм бол амжилттай байж чадахгүй. Тэд энэ тэнэгүүд юу хийгээд байгаа юм бэ л гэж бодно" гэж тэр хэллээ.

Гэвч тэдний гадаад явах хүслийнх нь нэг шалтгаан нь тэд өөрсдийгөө Монголд өндөр амжилт, хүссэн нэр алдартаа хүрч чадахгүй байх гэж бодож байж ч болох юм. Чука хэрвээ Монголын зах зээл ийм жижиг байгаагүй бол бид аль хэзээний баян алдартай болчихсон байгаа гэж боддог. "Бидний зорилго бол монголчуудаа уран бүтээлээ үзүүлэх явдал. Гэвч манай хүн ам бага учраас бид Монголд үүгээрээ их хэмжээний мөнгө олж

чаддаггүй. Харин хүн ам ихтэй Хятад, Орос, Америкт байсан бол бид аль хэзээний нэр алдартай одууд болчихсон, түүгээр ч барахгүй нилээд мөнгөтэй болчихсон байгаа. Мөн бид аль хэзээний онгоц машинтай болчихсон байх байсан. Хэрвээ бид Хятад, Орост байсан бол олон удаа тоглолт хийж болно. Харин энэ нь Монголд боломжгүй. Бид энд жилд 4–5 удаа тоглолт хийж чадахгүй... Хэн ч ирэхгүй шүү дээ. Хүмүүс 2, 3 удаад бол үзэж болох юм. Харин 4 дэх удаагаа ирж үзэхгүй. Бид Монголд олж байгаа мөнгөөрөө л амьдарцгаадаг. Бид гадаадын дуучид шиг тийм чинээлэг байж чаддаггүй" гэлээ.



Улаанбаатар дахь зах зээл хэтэрхий жижиг гэдгийг зөвшөөрдөг ч хамтлагууд хөдөөний зах зээл рүү нэвтрэн орж чаддаггүйг Ононбат бас хэлсэн. "Улаанбаатар 700 мянган хүн амтай ч гэсэн, энэ зах зээл бол хэтэрхий бага. Энэ нь тэдэнд хангалттай биш ч үүнийг хүлээн зөвшөөрөхөөс өөр аргагүй. Гэвч тэд бүх Монголыг хамарч чадахгүй байна... Хөдөөгийнхний ихэнх нь Хурд, Харанга, Сарантуяаг мэднэ. Харин Сүнс, Камертоны хувьд... хөдөөгийнхөн эдгээр залуу хамтлагуудыг сайн мэдэхгүй байгаа" гэж тэр ярьсан юм.

Сүнсийн Лхагваа Монголын зах зээлийн хэмжээний тухайд нэгдсэн ойлголт байх нь зүйтэй гэж үздэг. "Миний бодлоор хамгийн чухал зүйл бол улс рок поп дуучдаа харж үзэх явдал. Гэхдээ энэ нь мөнгөөр тэтгэ гэж байгаа юм биш. Тэд нар биднийг дэмжих ёстой. Хэрвээ тэд биднийг харж үзэхгүй бол гайгүй хамтлаг, дуучид нь гадаад руу гараад явчихна. Бид нарт 2 жилийн дараа гадаад руу гарах бодол байгаа. Магадгүй, тэд сайн хамтлагуудаа алдах ч юм билүү. Хамгийн гол проблем нь зах зээл бага. 10000-аас илүү CD борлогдохгүй гээд л бод. Гэвч өөр Хятад ч юмуу, том улсад энэ too бол зүгээр л бэлгэнд өгдөг CD-ны тоо... Мөнгө бидэнд том асуудал биш. Бид гадаадад мөнгө олж чадна... Гэвч бид Монголд төрсөн, Монголын хөгжил дэвшилтэд хувь нэмрээ оруулах ёстой" гэж хэлэв.



# DVTHЭЛТ

Лхагваагийн хэлснээр гайгүй гэсэн хамтлагууд том зах зээлд гишгэхээр гадаадад гарна гэж сануулж байгаа нь сүрдүүлэг биш юм. Ихэнх хамтлаг, дуучид өнөөдрийн рок попын зах зээл дээр зорилгодоо хүрэх мөч нь бүрдэхийг хүлээж байна. Рок поп эхнээсээ л одтой эхэлсэн.

Улаанбаатар хотын гудамжаар хөлхөн давхилдах машины тоо нэмэгдэн, ийм машиныг худалдан авах чадалтай хүний тоо өссөнийг харуулж байгаатай адил рок поп өөрийн ертөнцөд замаар давхилдах машинуудын адил өрсөлдөн хөгжих хуучин, шинэ хамтлаг, дуучидтай болжээ. Энэ хөгжил, хөлхөлдөөн энэ урлагийг зохицуулах, зохион байгуулах хэн нэгэн хэрэгтэй болоод байгааг харуулах шиг.

Камертоны Мэндбаяр, "Хамгийн анхаармаар зүйл бол Монголын эстрад хөгжмийн хамтлагууд хамтран ажиллаж чадахгүй байгаа явдал юм. Хэрвээ бид нэг зорилготой нэгдмэл хүч болж чадах юм бол Монголд хүссэн бүгдээ хийж чадна. Бид нар хамтрах ёстой. Одоо бол хүн болгон өөр өөрсдийн гэсэн замаа ширтээд мөрөө хөөсөн байдалтай байна. Тийм болохоор нэг нэгнийгээ мэдрэх, ойлгох орон зай алга" гэв.

Концертыг зохион байгуулах зэрэгт тулгарч байгаа асуудлуудыг шийдэж чадах ямар нэгэн байгууллагыг өнөөдөр Монголд бий болгох хэрэгтэй гэж Пүрэвдорж үздэг юм байна. "Бид тоглолт зохион байгуулахдаа иймэрхүү маягаар ажилладаг байж болох юм. Жишээлэхэд, Харанга өнөөдөр тоглолттой байна гэж бодоход бусад нь тэдэнд туслах ажлыг хийж, хөтөлбөр боловсруулах гэх мэт. Би энэ талаар Чулуунбат, Энхманлай, ая зохиогч Халиун нартай ярилцаж байгаа" гэж Пүрэвдорж ярилаа.

Ононбат ийм байгууллага нь тэдэнд хөгжим болон бусад тоног төхөөрөмжөөр тусалж чадах юм гэж үзэж байна. Хамтлагууд нэгдэн тоглолт хийж, тэр мөнгөөрөө тоног төхөөрөмж авч болно. Гэвч тэд нар үргэлж салангид байдаг. Хэрвээ тэд нар хөгжмийн зэмсэг авах мөнгөө нийлээд цуглуулж чадах л юм бол сайн хөгжимтэй болж чадна. Мөн хамтран ажиллах цагийн хуваарь гаргах, хөгжимтэй нь хөгжимгүйдээ өгөх, түрээслүүлэх зэргээр хамтлагууд харилцан туслалцаж ээлж дараагаараа тоглодог байж болно шүү дээ" хэмээсэн юм.

Камертоны Болдоо өнөөдөр тулгарч байгаа олон хүндрэлүүдийг иймэрхүү байгууллага нь шийдэх боломжтой гэж боддог. "Бид нарт албан ёсны байгууллага хэрэгтэй байна. Тэгсэн цагт бүх хамтлагууд энэ байгууллагадаа нэгдэн хамаарч, энэ байгууллага нь ч бидний ашиг сонирхлыг хамгаалдаг байх хэрэгтэй. Дараа нь бид хувийн хуулбар кассет борлуулалт

зэргийн эсрэг ямар нэгэн юм хийж болох юм. Бид нар нэг зорилго, нэг үзэл бодолтой байх ёстой" гэхчилэн ярилаа.

Д.Жаргалсайхан иймэрхүү байгууллага байж болох үндэстэй гэдгийг зөвшөөрөөд, "Хамтлагуудын тоглолтыг зохицуулдаг, тэдэнд тусалдаг, улсын мэдлийн бус жижиг байгууллага байж болно. Гэхдээ Соёлын Яамны харьяа биш байх хэрэгтэй. Ингэвэл өөр хэрэг" гэж хэллээ

### Рок поп хөгжимчид, дуучид хэрэв ийм байгууллага байх юм бол доорх зүйлүүдийг хийж болох юм гэж үзэж байна:

- Төр засгийн байгууллагуудад зохиогчийн эрхийн хуулийн хэрэгжилтийг үр дүнтэй, хурдацтай болгох талаар шаардлага тавин шийдвэрлүүлэх;
- Урлагийн тайзны зориулалттай томоохон танхимтай болгох хүсэлтийг нийслэлийн засаг захиргаанд тавин шийдвэрлүүлэх;
- Хамтлагууд ивээн тэтгэгчдийг холбох;
- Монголд CD үйлдвэрлэх томоохон үйлдвэрлэлийг бий болгох санаачлагыг сурталчлах;
- Хөдөөгийн шинэ залуу хамтлагуудыг зах зээлтэй холбох, улмаар хот хөдөөгийн хамтлагуудын хоорондох зайг арилгаж аль аль нь өрсөлдөх боломцоо бүхий шинэ зах зээлийг нээх;
- Монголын рок поп хөгжмийг гадаадын зах зээл дээр сурталчлах, монголын рок попынхонтой гэрээ байгуулах хүсэлтэй гадаадын дуучид хамтлагуудад боломцоо олгох;
- Рок попын фэнүүдэд рок попын бизнесийн тухай мэдээллүүдийг хүргэх;
- Рок поп хамтлаг, дуучдыг нийгмийн ажилд идэвхтэй оролцуулах (Үүнд, нийгмийн эмзэг ядуу хэсэгт дэмжлэг үзүүлэх г.м.);
- Рок поп хөгжмийн найруулга, ая зохиомж, түүхийн нь тухай дунд сургуульд заах санаачилгыг дэмжих;
- Рок поп-т хөл тавихыг сонирхогчдод эдийн засаг, хууль зүй, бизнес, гадаад хэлний мэдлэг олж авах талаар дэмжлэг үзүүлэх;
- Түүнчлэн ирээдүйгээ зөв авч явах арга замыг нь зааж өгөх;

Шинэ тулгар ямар ч салбарын адил рок поп урлаг өсөж, хөгжиж, шинэчлэгдэж байна. Өнөөгийн асуудлуудыг зөв шийдвэрлэх нь ирээдүйд зөв чиглэлээр хөгжих үгтвар, чадавхийг бүрдүүлж өгнө. Цөөнгүй тооны монголчуудын амьдралд үр дүнгээ өгч, түүнээс ч цөөнгүй хүнд сэтгэлийн таашаал авчирсан энэ урлагийг илүү сайн хөгжүүлэхийн тулд рок попынхон өөрсдөө тулгамдсан нөхцлийг соргог мэдэрч, хамтын сонирхлыг хангасан замаар шийдэж явбал нэгэнт одтой эхэлсэн энэ урлаг илүү тэнгэрлэг хөгжих боломцоо бий. Монголын рок попын үндэс суурь нь боломж, багтаамж сайтай



бөгөөд олон хүний хувьд нэн ашигтай төдийгүй, тэдний цэнгэлтэй амралтад ач тустай юм. Дотоодын эдийн засаг соёлд рок поп хөгжмийн урлагийн гүйцэтгэх үүрэг нөлөө улам өсөөр байгаа учир улс төрийн ч, соёл-шинжлэх ухааны ч, бизнесийн ч салбарынхан бүгдээрээ анхаарал тавьж улам өргөжүүлэн хөгжүүлэхийн төлөө сэтгэл тавих нь чухлыг төгсгөлд нь тэмдэглэмүү.



# Ашигласан материалын жагсаалт

1. С.Амраа, "Хурд хамтлаг Монголд анх удаа "анплаггед" концерт тоглоно, ","Өчигдөр" сонины 23,24 дугаар, 1998 он, Хуудас 8
2. Т.Дорждэрэм, "Чингэс Хааны Жаргалсайхан", "Хувийн Амьдрал" сонин 9,10 (1998 оны 4 дугаарт Хуудас 6)
3. Б.Ганчимэг "Топ Тен залуусыг байлдан дагуулж байна". "Ардын Эрх" 122, 1901 1998 оны 5 сарын 25
4. Р.Эмүүжин, "Mongolia has sold its soul to rock 'n' roll", "*The UB Post*" 038/123 (98.09.22):4

